# KANGURA





**N°46**

**IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.**

**100 FRW**

JUILLET/1993






***Baje batambaye, batashye bata_mbaye, AGATA usigaye azataha ate?***




* **UBUTEGETSI ABATUTSI BABURIYE I BUJUMBURA**

* **GUVERINOMA YA NSENGIYAREMYE ISIZE U RWANDA AHARINDIMUKA.**

* **BURUNDI : NDADAYE YAGOMBYE GUSHYIGIKIRWA N'ABATUYE AKA KARERE K'AFURIKA BOSE.**

* **RTLM : AHO UMUTUTSI YANITSE NTIRIVA.**

Bimensuel Indépendant
Editeur, Gisenyi–Info
Rédacteur et Distributeur, Gisenyi–Info
B.P. 19 Gisenyi, B.P. 1312 Kigali, Tél. 75408

Tiré sur les presses de l'Imprimerie Nationale du Rwanda

Abonnement annuel : Rwanda : 5.000 FRW
Afrique : 12.000 FRW
Europe–Amérique–Asie : 25.000 FRW
Sur cpte BCR – 14273/14 Kigali

# EDITORIAL

## BURUNDI : NDADAYE YAGOMBYE GUSHYIGIKIRWA N'ABATUYE AKA KARERE K'AFURIKA BOSE.



Nk'uko byagaragaye nyuma y'amatora yabaye mu Burundi, amatora yakurikiwe n'ibihugu bituranye n'u Burundi byose, aha twavuga u Rwanda, Zayire, Uganda Tanzaniya ndetse na Kenya. Impamvu nta yindi ni uko abaturage b'ibyo bihugu tumaze kuvuga haruguru barimo ibice bibiri. Igice kimwe kigizwe na benshi kikaba cyari gishyigikiye ko ingoma zahindura imirishyo. Ubutegetsi bugafatwa n'umuhutu aho yaba akomoka hose, mu ishyaka iryo ari ryo ryose. Ikindi gice kinagizwe na bake ariko bafite amafaranga n'ubutegetsi aribo batutsi bifuzaga ko ingoma ntutsi ariyo yaguma ku butegetsi bityo na wa mugambi wo kwigarurira akarere kacu twavuze ukabona uko ushyirwa mu bikorwa.

**Demokarasi yakamuye ibibazo.**

Mu Rwanda ubutegetsi bwari bufitwe n'abahutu. Icyari gikenewe ni ubwiyunge bwabo gusa ngo ejo batabwamburwa n'uwari yarabahejeje ku ngoyi ya cyami. N'ubwo mu Rwanda ubutegetsi bwari bufitwe n'abahutu, abo bahutu ntacyo bamariye bene wabo b'impunzi z'abahutu zavuye mu Burundi.

Urugero ni uko nta murundi n'umwe Leta y'u Rwanda yashoboraga guha akazi mu buryo bugaragara. N'agahenge ugasanga aratotezwa, akamera nk'imfungwa ku kazi kandi amategeko ari amwe ku bakozi bose mu Rwanda. Nko kubona abategetsi b'i Burundi barirukanishaga uwo bashatse mu Rwanda biratangaje. Nk'abanyabwenge b'abarundi babaga mu Rwanda bagiye bahabwa amasaha 24 bazira ko batanze ibitekerezo birebana n'imitegekere y'igihugu cyabo.

Urugero rwa hafi ni uwitwa GAHUTU Remy wirukanwe ikitaraganya agahungira muri Tanzaniya aho yaje kwicirwa n'ubutegetsi bw'i Burundi azira "umugambwe" PALIPEHUTU yari yarashinze. Hari n'abandi benshi bajyaga birukanwa ngo abategetsi b'i Burundi bishime. Byaje no kurenga umupaka, NGEZE Hassan umunyarwanda wari waritangiye gushyira ahagaragara ikibazo cy'u Burundi atabwa kenshi muri gereza azira akarengane yabaga yagaragaje ku kibazo cy'abarundi bicwaga urubozo buri munsi. Mwibuke ko iyo umutegetsi mukuru w'u Burundi yashakaga kuza mu Rwanda yabanzaga gutegeka ko NGEZE Hassan abanza gufungwa. Ibyo bigahita bikorwa, yataha akabona akarekurwa. Ibyo byabaye inshuro zirenga umunani zose kugeza n'ubwo inama ya guverinoma y'u Rwanda, n'u Burundi zateranaga ku kibazo cya Ngeze. Kuba ntacyo abategetsi b'u Rwanda bamariye impunzi z'abarundi biragaragara ku mushinga wigeze kwigwa n'impunzi z'abarundi, wo gushinga ishuri ryisumbuye i Kigali. Nk'uko abazayiruwa, ababirigi ndetse n'abafaransa barifite. Ariko iyo dosiye, impunzi zayishyikirije inzego zibishinzwe zibatera utwatsi. Ishuri rirangwa, ngo ejo hatazasohokamo abanyabwenge bajya gutera u Burundi. Mwumve abo bahutu bo mu Rwanda ra ! Nyamara se NDADAYE amaze gutsinda sibwo abategetsi b'u Rwanda bemeye ko iryo shuri ribaho? None se ubutegetsi bw'u Rwanda bubona ko abahutu b'impunzi ubu ariho bakeneye gufashwa kandi batashye ? None se ni iki impunzi z'abarundi zizashimira ubutegetsi bwo mu Rwanda ? Muzambarize mumbwire niba hari umurundi wigeze ahabwa umwanya mu ishuri mu Rwanda. Aha ndavuga mu mashuri ya Leta, nta murundi wari warigeze ahabwa mo umwanya na Leta y'u Rwanda keretse abarihiwe na HCR, ishami ry'umuryango w'abibumbye wita ku mpunzi. Nyamara abatutsi bategekaga i Bujumbura bari barahaye abatutsi b'impunzi z'abanyarwanda kujya mu myanya yose y'ubutegetsi kugera no mu gisirikari. Ni nabo wasangaga ari abacuruzi bakomeye. Bityo bibahesha uburyo bwo kugura intwaro zo gutera u Rwanda, nk'uko byagenze ku batutsi bahungiye muri Uganda. None se u Rwanda ntirwabibonaga ? Ese ni nde utazi ko impunzi z'abarundi zaje muri za 1970 zimaze imyaka irenga 20 mu makambi ya za burende ? Iyo ubutegetsi bwo mu Rwanda bubakunda, bwari kubaha aho baba bakamererwa neza.

**Imihindukire y'ubutegetsi i Bujumbura.**

Nyuma y'imyaka myinshi abarundi bicwa urubozo, bahunga buri munsi, baje kujya bibumbira mu mashirahamwe yaba aya politiki cyangwa se andi asanzwe. Duhere ku mashyirahamwe ya politiki.

Muri za 80 niho abahutu bayobowe na GAHUTU Remy bashingaga umugambwe PALIPEHUTU ubumba abahutu bose. Integano zawo zikaba zari ukubohoza abahutu bose ku ngoyi bari bariho. Uwo mugambwe waje kwitabirwa n'abahutu bose baba ab'imbere mu gihugu n'ababaga. inyuma yacyo. Ubutegetsi bwariho i Bujumbura burawurwanya karahava, kugeza n'ubwo bagambaniye uwo mugambwe mu mahanga.

Byaje gutuma PALIPEHUTU ishyiraho umutwe

w'ingabo wo kubohoza u Burundi. Uwo mutwe bawita FNL (Forces Nationales de Libération). Kubera ko Afurika yose yategekwaga n'ubutegetsi bw'ishyaka rimwe na "coup d'état" zigakorwa n'abasirikari, kwiyamamaza kwa PALIPEHUTU ntibyagombaga gushoboka kuko n'ahandi bitashobokaga. Hari hasigaye inzira imwe, iy'intwaro cyangwa se imishyikirano iyo Buyoya aza kuyemerera.

**PALIPEHUTU - FRODEBU.**

Mu mpera z'umwaka w'1986 nibwo abahutu bamwe bafatanije n'abatutsi bake bashinze FRODEBU. Akaba ari ishyaka ryaharaniraga gusakaza demokarasi mu Burundi. Rikigisha kungana imbere y'amategeko, kubahiriza uburenganzira bwa buri muntu no kwishyira ukizana mu gihugu cyawe. Iryo shyaka ryamaganaga kwicirwa ubusa no kugirwa impunzi buri gihe. FRODEBU yari ibumbye abahutu, abatwa n'abatutsi. FRODEBU yaje kurwanywa cyane na UPRONA yarisebyaga iryita ishyaka rivangura amoko, ngo ryigisha amacakubiri. Nyamara abaturage bari bazi ikibari ku mutima. Dore ko bakunze no kuvuga ko akahise gategura akazoza.

**FRODEBU n'amatora.**

Ubutegtsi bwariho bwaheje andi mashyaka. Ahagombye gushyirwaho guverinoma ihuriweho n'amashyaka menshi, hashyirwaho guverinoma irimo UPRONA gusa. Yibwiraga ko irimo guhenda ubwenge andi mashyaka. Ndetse biranemezwa ko iyo guverinoma ariyo izageza u Burundi ku matora. Aha twahibutsa ko *PALIPEHUTU yari yasabye* kwemerwa ikabyangirwa kubera ko Uprona yabonaga ko yemeye Palipehutu yahita itsindwa rugikubita.

Aha abayobozi ba Palipehutu baje kubyifata mu neza basaba abayoboke babo babaga mu Burundi kuyoboka ishyaka FRODEBU kuko insinzi ya Frodebu aba ari insinzi y'abarundi bose. Ubwo abatutsi bareba kure nabo bifatanya n'abahutu mu guhindura ubutegetsi bakoresheje demokarasi. Dore ko benshi mu barundi bari bakeneye ko ibintu byahinduka mu Burundi. Babigaragarije mu matora bituma NDADAYE wari wamamajwe na FRODEBU atsinda kugeza no mu nteko ishinga amategeko. Aha FRODEBU ikaba ariyo izagaragaza icyo izamarira abatumye itsindira iriya myanya yose.

**KANGURA n'ikibazo cy' u BURUNDI.**

Kuva mu w'1990 KANGURA yakunze gushyira ahagaragara ibibazo abarundi bafite kugeza ubwo ishyizeho ikinyamakuru cy'igifaransa kugira ngo n'abanyamahanga barusheho gusobanukirwa n'uko ibintu biteye. Icyo Kangura yashakaga ni uko abarundi bakangukirwa n'ibibazo bibareba, bakiyunga, bagashyira hamwe. Maze bakabona bagahirika ubutegetsi bwa gitutsi bwabicaga urubozo. Twakunze kwibanda kuri Palipehutu kuko ariyo twabonaga ifite n'uburyo bwo gukemura ibibazo uko bishoboka kwose ushyizemo no gukoresha intwaro. Icyo twaharaniye twaje kugitsindira n'ubwo bwose twari twarahazahariye. Niko bimera mu buzima ! Twaje kugera ku mugambi wacu. Abahutu b'i Burundi bishyira hamwe bafatanya n'abatutsi bareba kure maze berekana ko rubanda nyamwinshi igomba guhabwa ibyayo. Ibyo twarabishimiwe. Kandi natwe turishimma kuko twari twashoje ikivi cya mbere. Hakaba hasigaye ikindi kivi.

**NDADAYE na FRODEBU bakeneye nkunga ki ?**

Gushyigikira NDADAYE ni ngombwa kuko kuri we intambara ikiri ndende. Aha ndi buze kwibanda ku nyandiko zacu. Ntibizabatangaze ni mubona [illegible] uzaba yarafashije Ndadaye ngo ibintu bihinduke. Kandi bariho. Icyo Ndadaye akeneye n'i ukumufasha gusobanura politiki ye, gushyira ahagaragara inzitizi zimubogamiye no kumutungira agatoki ahaturuka inzitizi nyakuri. Aha bikaba bisaba abasomyi ba Kangura ko biyumbisha ko Frodebu na Palipehutu bitandukanye mu gucengeza amatwara. N'ubwo hari byinshi bihuriyeho. Abakunda Kangura turabasaba kudutera inkunga mu kuduha ibitekerezo bijyana na politiki ya Ndadaye ari nayo ya Frodebu. Tuzanyura mu murongo Ndadaye azaba yifuza apfa kuba ashigikiwe n'abanyagihugu benshi. Aha tukaba tumushimira ubutwari yagize bwo kuba umuperezida wa mbere muri Afurika washyizeho Ministiri w'Intebe w'umugore. Kandi w'umututsikazi. Nubwo atari iteka kuko ashobora kumuhindura igihe cyose ashakiye, yerekanye ko ikibazo cy'amoko akirenze kandi akizi neza. Dore ko azi n'ingaruka zacyo mu Burundi ahereye ku kahiose gategura akazoza.

Naho uriya mugora kugira ngo ashimwe cyangwa agawe, niwe bizaturukaho. Byose bizaterwa na politiki azagaragaza muri iriya Guverinoma ayoboye. Ngaho nakore iyo bwabaga ashimishe abanyagihugu benshi cyane cyane abari barababaye, binjizwe aho bari barahejwe cyane cyane mu gisirikari. Dore ko ari nawo mushike barazwe na BUYOYA.

Tukaba turangije tumenyesha abasomyi ba KANGURA ko dushobora kuzagirana ikiganiro na Sylvie KINIGI, Ministiri w'Intebe w'u Burundi mu rugendo duteganya gukora ku mugaragaro mu minsi iri imbere. Si we gusa kuko ni batwemerera nkuko twabisabye tuzashobora kugirana ikiganiro n'abategetsi benshi b'icyo gihugu *ari naho tuzavana ibitekerezo* bizaduha umurongo KANGURA yakurikira ku kibazo cy'u BURUNDI

**NGEZE Hassan.**

Journal KANGURA
c/o GISENYI - INFORMATION
Tél. 73586 - 75408
B.P. 1312 KIGALI.-

Kigali, le 12/07/1993

A Son Excellence Monsieur l'Ambassadeur
de la République du Burundi
KIGALI.-

Objet: Concerne notre correspondance adressée au Président de la République du BURUNDI.

Excellence Monsieur l'Ambassadeur,

La Rédaction du Journal KANGURA a l'honneur de s'adresser à votre haute compétence pour vous demander de bien vouloir transmettre à Son Excellence, Monsieur le Président de la République du BURUNDI, la lettre que nous lui avons adressé le 12/07/1993, demandant une interview. Vous trouverez la dite lettre en annexe de la présente.

Comptant sur votre bienveillance, nous vous prions d'agréer, Excellence Monsieur l'Ambassadeur, l'expression de ma haute considération.

Pour le Journal KANGURA
NGEZE Hassan

Journal KANGURA
c/o GISENYI - INFORMATION
B.P. 1312 KIGALI.-
Tél : 73586 - 75408

Kigali, le 12/07/1993

A Son Excellence Monsieur le Président de la République du BURUNDI -
BUJUMBURA.

La Rédaction du Journal KANGURA a l'insigne honneur de Vous adresser par la présente, ses félicitations et voeux de bonheur et de prospérité et profite de l'occasion pour vous demander une interview sur la vie politique au Burundi.

En effet, Excellence Monsieur le Président, conscient que la démocratie est une oeuvre collective et fier de sa contribution dans la récente évolution politique au Burundi, le Journal KANGURA estime que l'oeuvre commencée il y a quelques années mérite plus que jamais une attention soutenue. C'est pourquoi nous formulons la présente demande d'interview auprès de votre haute autorité avec la délégation composée de NGEZE Hassan (Directeur-Rédacteur en Chef), NYABYENDA Issa (Rédacteur en Chef Adjoint), et HAKIZIMANA Joël (Journaliste-Secrétaire de Rédaction). Nous souhaiterions aussi nous en remettre à votre autorité quant à notre sécurité.

Dans l'espoir que vous réserverez une suite favorable à notre requête, nous Vous prions d'agréer, Excellence Monsieur le Président, l'expression de notre haute considération.

Pour le Journal KANGURA
NGEZE Hassan

C.P.I :
- Monsieur le Ministre des Affaires Etrangères et de la Coopération Internationale
KIGALI.
- Son Excellence Monsieur l'Ambassadeur de la République du Burundi à KIGALI.
- Son Excellence Monsieur l'Ambassadeur de la République Rwandaise à BUJUMBURA.

# NSENGIYAREMYE NAGENDE. IBIBI BIRARUTANA.

Baca umugani mu kinyarwanda ngo igihugu kitica imbwa cyorora imisega. Abantu benshi bariruhukije bamaze kumva inkuru y'uko Perezida wa Repubulika yafashe icyemezo cyo guhindura Ministiri w'Intebe. Abanyarwanda bishimiye ihirikwa rya Nsengiyaremye kandi ni mu gihe. Umwaka n'amezi atatu yari amaze ayobora guverinoma, Nsengiyaremye ntacyo yakoze. Dore ko nta n'icyo yari yishoboreye. Yariho atariho ku buryo ihindurwa rye ryari mu byihutirwa.

Nsengiyaremye yaranzwe n'ubuswa kimeza, irondakarere, irondashyaka no kwikanyiza. Asimbuwe na Madamu UWILINGIYIMANA nawe utari shyashya. Uwo mutegerugori azwiho kuba inkuba, umushizi w'isoni, witangiye ishyaka ku rusha uko yitangiye igihugu. Ibyo ari byo byose ibibi birarutanwa. Wariye imbwa warya inzungu.

Nsengiyaremye niwe wizize. Ubuswa, irondakarere, irondashyaka, ruswa nibyo bimukozeho. Muri disikuru ye yo ku wa 16 Mata 1992 ubwo yatangizaga inama y'igihugu amajyambere, abaministiri bagize guverinoma y'inzibacyuho, Nsengiyaremye Disimasi yabeshye abanyarwanda ko guverinoma ye izahutira kurangiza inshingano yihaye. Muri zo twavuga kurangiza intambara, amahoro akagaruka mu Rwanda, kugarura no guhamya umutekeno mu gihugu, gusuzuma no kuvugurura inzego zose z'ubutegetsi bwa Leta, kuzahura ubukungu, gutegura impaka mu rwego rw'igihugu ku nama rukokoma, gukemura ikibazo cy'impunzi z'abanyarwanda, gutegura no gukoresha amatora. Nyuma y'umwaka n'amezi atatu ariko, abanyarwanda baricuza impamvu iyo guverinoma yagiyeho kuko ibibazo byarushijeho kuba insobe n'ibintu byose muri rusange bikadogera.

## Kurangiza intambara.

Iyi niyo ntego y'ibanze Nsengiyaremye yari yiyemeje kuzageraho, ngo abifashijwemo n'abanyarwanda b'ingeri zose kandi ashingiye ku mpamvu nyakuri zateye intambara. Ngo yari yahisemo inzira y'imishikirano itaziguye na FPR-INKOTANYI, imishyikirano imaze umwaka wose ariko kugeza magingo aya ntacyo irageraho gishimishije uretse ibyemezo byo kwikubira kw'inyenzi n'amashyaka ari muri guverinoma no kuroha repubulika na rubanda mu menyo ya rubamba.

Nsengiyaremye atari yaba ministiri w'intebe, nta santimetero n'imwe y'ubutaka bw'u Rwanda yari mu maboko y'inkotanyi. None igice kinini cya Byumba na Ruhengeri kimaze kwigarurirwa n'umwanzi ku buryo ubu u Rwanda rugizwe n'ibihugu bibiri. Impunzi z'abakuwe mu byabo nazo nti zari nyinshi, none zirarenga miliyoni. Abo inkotanyi zishe urubozo na n'ubu ikibakindagura n'ibintu yangije byarushijeho kwiyongera. Igihe amashyaka akorana n'umwanzi yari amaze guhurira n'inyenzi i Bruxelles nibwo Byumba yafashwe. Mu gihe intumwa z'u Rwanda zarindagiraga ngo zirashyikirana na FPR Arusha, nibwo inyenzi zagabaga ibitero simusiga byo ku wa 08/02/1993. Muri make intambara yavuye ku mupaka, isigaye ibera hagati mu gihugu.

## Kugarura no guhamya umutekano mu gihugu.

Ku bwa Nsengiyaremye, imbere mu gihugu imyiryane yariyongereye n'umutekano urushaho kuba muke. Biturutse nyine kuri iyi ntambara twakururiwe n'impunzi z'abatutsi babishyigikiwemo n'abo bahuje ubwoko bari imbere mu gihugu n'ahandi, batewe inkunga n'abanyenda, abanyakarere n'abafite ibyo bapfa na Habyarimana. Aho kugarura igihugu n'abagituye mu murongo uboneye, Nsengiyaremye yoroye ubwo bushamirane, yunga mu ry'umwanzi haba mu magambo, haba mu bikorwa, ngo ubwo arahima Habyarimana. Intego yari

yihaye mu rwego rw'umutekano ntiyigeze yubahirizwa. Nsengiyaremye yabeshye ko azahita akoresha iperereza ridafifitse ku mvururu n'ubwicanyi. Inkotanyi n'ibyitso byazo byarushijeho gukaza umurago mu gutega za mine, gutera za grenade, guhotora abazira nenge, gukoresha imbunda n'amarozi mu kwivugana abanya politiki. Ariko hakabura ufatwa. Nsengiyaremye yatubwira aho anketi ku bishe Gapyisi Emmanuel igeze. Nta mugayo kuko abashinzwe ibibazo by'umutekano bahora mu byo kwitana bamwana maze na Nsengiyaremye agashyiramo umunyu abogama, arengera abagome, ahubwo agatanga agatoki aho batari aronda ishyaka n'akarere, yorora amacakubiri.

**Kuvugurura inzego z'ubutegetsi bwa Leta.**

Ku kibazo cy'abakozi n'umurimo, Nsengiyaremye yabaye urukozasoni. Yihatiye "guhana" no "kwihimura" mu buryo buteye isoni kubo atavuga rumwe nabo muri politiki cyangwa badakomoka mu karere kamwe. Inyungu z'ishyaka n'iz'abanyeshyaka nizo zahawe urubuga maze ubushishozi n'ubunyamugayo byigizwa iruhande. Kuvugurura inzego z'ubutegetsi Nsengiyaremye yabyitiranije no kwirukana abakozi no guhantura mu myanya yabo abo mudahuje ishyaka n'ibitekerezo.

**Kuzahura ubukungu.**

Ku bwa Nsengiyaremye, abanyarwanda barangajwe na politiki gusa, ubukungu buribagirana. Nsengiyaremye yihatiye gukungahaza udutsiko twabasanzwe bifite, inyungu z'umuturage ziribagirana. Uduke igihugu cyacungiragaho turasahurwa Ruswa iba akarande ku buryo bamwe batifuza ko inzibacyuho irangira kugira ngo bikurire mo ayabo. Ni izihe ngamba zafashwe zo kugoboka abantu n'uturere twazahajwe n'intambara ! Ko n'uduke amahanga yoherezaga Nsengiyaremye ari mu ba mbere bo kutunyereza. Ese ko twumva ko hari ibihugu nka Canada n'ibigega mpuzamahanga by'imari byipakuruye u Rwanda, Nsengiyaremye yaba yarakoze iki kugira ngo twongere kugirana nabyo umubano utagira rushorera ? Ahubwo muri Guverinoma ye harimo ibyitso by'inyenzi byakomeje kujomba ibikwasi muri uwo mubano kandi bibifitiye ingufu n'ubushobozi bwose.

**Gutegura rukokoma.**

Kugeza magingo aya, nta mpaka kuri rukokoma (conférence nationale) zigeze zibaho. Ubwo se kuzishyira muri porogaramu ya guverinoma kwari ugukinisha abaturage cyangwa byaturutse kuri wa mwuka w'ako kanya udafitiye igihugu na rubanda akamaro amashyaka amwe n'amwe n'ubutegetsi bwa Nsengiyaremye bakunze kugenderaho bashaka kurengera inyungu zabo.

**Gukemura ikibazo cy'impunzi z'abanyarwa-nda.**

Impunzi z'abatutsi zabonye uburyo buzinogeye bwo gukemura ikibazo cyazo, ni ukuvuga intambara. Gusa rero mu mategeko mpuzamahanga azerekeye, iyo impunzi zifashe intwaro zigatera ibihugu zikomokamo ziba zitagifite sitati y'ubuhunzi. Nsengiyaremye na Guverinoma ye baciye kuri ayo mategeko bafata ziriya nkotanyi nk'impunzi kandi zaraje zica abaturage, zibakura mu byabo, zisenya, zigarurira ku ngufu ubutaka bw'u Rwanda. Ikemurwa ry'icyo kibazo risaba ko abaduteye basubiza inkota mu rwubati, bagasaba imbabazi z'ibibi bakoreye igihugu biyitirira n'abaturage. Nta tahuka riherekejwe n'imbunda guverinoma yagombye gushyigikira. Nibyo Guverinoma ya Nsengiyaremye yakoze ngo irahima abo yita abakiga. Niba abakiga barikanyije koko muri urwo rwego ntabwo bigeze bica abaturage cyangwa ngo babangaze.

**Gutegura no gukoresha amatora.**

Aho ho ni agahomamunwa. Nsengiyaremye na Guverinoma ye ibyongorewemo na wa munywanyi wayo FPR niyo iburizamo amatora. Yakomeje gusubika ku bushake itegeko riyagenga kandi yarayategenije mu nshingano zayo. Ntiyari rero kubarura imari n'ibikoresho bizakenerwa no gutumiza abanyamahanga bakurikirana ibyayo kandi iyigizayo nkana. Kubona nta rwego na rumwe rwari rwatorwa, ni amahano !Biragaragara ko Guverinoma ya Nsengiyaremye na FPR biyemeje guheza u Rwanda muri iki gihirahiro cy'igihugu kidafite ubutegetsi butanzwe n'abaturage kandi bukorera abaturage. NSENGIYAREMYE yishinze FPR kandi yo ntacyo iramira kuko izi neza ko mu matora itakoramo.

Ku kibazo cy'irondakarere, Nsengiyaremye ntiyihishiraga. Akimara kuba ministiri w'intebe, yihutiye gushyiraho "akazu" k'i Gitarama. Ako "kazu" niko yashakaga gusimbuza ka kandi k'abashiru. Ubutegetsi bw'igitugu bugasimbuzwa ubundi bw'igitugu. Nsengiyaremye yaranzwe kandi no kuronda ishyaka. Kuri we, ishyaka bivuga MDR y'abanyagitarama. Ku buryo nabo bafatanije kurwanya Habyarimana, atatinyaga kubita udusamunyiga.

Kwikanyiza nabyo biri mu byatumye kandidatire ya Nsengiyaremye idahita. Bagenzi be bo muri Guverinoma y'inzibacuho, baba abo muri MRND ndetse n'abo mu mashyaka bafatanije kurwanya Habyarimana, binubiye kenshi imikorere ye. Yifataga nk'ikigirwamana, agafata ibyemezo ntawe agishije inama. Agasuzuguro yasuzuguraga umukuru w'igihugu ko ntawakavuga.

Ruswa nayo iri mu bihiritse Nsengiyaremye. Kuri we yumvaga inzibacyuho itarangira kugira ngo akomeze yirire. We n'umunyagikari we Ngurinzira bagambaniye igihugu mu masezerano ya Arusha bikurikiriye inyungu zabo bwite. Nsengiyaremye yari ageze aho yandavura anyereza imfashanyo zagenewe abari muri blindé.

Nk'uko mu Burundi bimeze, ni ubwa mbere mu mateke y'u Rwanda umugore ayobora Guverinoma. Twizere ko amarere Agata asanganywe azayakoresha adashira isoni, ahubwo akosora ibyo Nsengiyaremye yari yarazambije n'ubwo bwose afite igihe gito.

NSENGIYAREMYE we nareke politiki kuko yamunaniye. Anakoze n'ibyo yize (veterineri) byarushaho kumufasha.

**KANGURA**

# NSENGIYAREMYE AGIYE ADASHAKA.

Ishyaka MDR rirwanya abagundira ubutegetsi. Nsengiyaremye aka umwe mu barwanashyaka b'imena ba MDR. Ubwo avanywe ku butegetsi ntibyagombye kumubabaza !

Ryavuzwe kenshi ko MDR idashaka ubutegetsi bw'igitugu kimwe n'ababugundira. Abanyarwanda bibonera ko iyo ari imvugo gusa. Mu bikorwa siko bimeze. Veterineri Nsengiyaremye amaze gutsibuka inshuro ebyiri kubera ko ubwa mbere inama ya guverinoma yanze kandidatire ye ku mwanya wa minisitiri w'intebe, ubwa kabiri perezida Habyarimana akamukurira inzira ku murima. Igihe cyose abigaragaza afata utwe, agasohoka akaronga ari nako akubita umuryango nk'umushumba cyangwa umunyamusozi. Tariki ya 16 nibwo Madamu Uwilingiyimana Agata yamusimbuye.

Twatangiye dusa nk'abavuga ko ubwo MDR idashyigikiye abagundira, Nsengiyaremye akaba yarayiyobotse nawe adakwiye kugundira? Uwo mwanya nugere no ku bandi bayoboke b'ishyaka ry'umucyo. Umwaka umwe n'iminsi mirongo icyenda n'umwe muganga w'amatungo arabona ari mike cyane kugira ngo bigaragare ko amze kugundira. Nyamara PSD ibona ku giti cye imuhagije kuko ngo uvanyemo Kigali, Gitarama niyo ifite amabanki arimo amafaranga menshi kurusha ayandi yo mu ma perefegitura asigaye.

Uwo mutungo wateye kuvuga ngo ntizongera gusubira muri Guverinoma iyobowe na Nsengiyaremye kubera ko arangwa n'irondakarere u Rwanda rutigeze rugira kuva rwabaho. Iryo rondakarere ry'amezi 15 gusa niryo ryahesheje umugi wa Gitarama izina ry'ikibyiniriro "umurwa mukuru w'inzibacyuho". Ubu Gahogo yose (segiteri umugi wubatsemo) cyane cyane ku muhanda Gitarama-Butare ni imiturirwa (étages) gusa gusa. Mbese muri rusange umugi wa Gitarama urakeye koko ku buryo utera ishyari abatavuka muri iyo perefegitura. Byakubitiraho urumuri rusange ruturuka mu cya Kabiri rukerekeza iya Nyabisindu ya Gitarama, ugaca mu mugi, urundi rugaca ku muhanda munini rukaminukana Kabgayi yose, umurwa mukuru w'inzibacyuho ukarushaho kuberwa. Gatabazi, ministiri w'imirimo ya Leta, ingufu n'amazi ishyari rimwibagiza ko yagize uruhare mu kuharyoshya ahagenera umuriro, noneho we na Nsengiyaremye bakitana udusamunyiga.

Ibyo ntabwo ari byo Nsengiyaremye azize. Ntabwo azize inda ye yari imaze kubyimba nk'uko Twagiramungu Fawusitini yari akunze kubimucyurira. Ahubwo azize ubuswa ku kazi. Na none kandi azize abayobozi ba PL bo bamuteye imboni bagasanga mu nzibacyuho yaguye ntacyo ubushobozi bwe bwamarira FPR. Kuko nk'uko byagaragaye, PL niyo ishinzwe kugira andi mashyaka ibikoresho by'inkotanyi. Kotsa igitutu uwo muhanganye ntibihagije. Hagomba ubwenga buhagije mu byo ukoresha umwotsa igitutu. Nsengiyaremye yarikujije yiha ubushobozi burenze ubwa perezida wea repubulika aho gucisha make ngo amucengere mu mizi. Ntiyamenye kwagaza ubukombe. Kuba avuyeho rero ntibigomba kumubabaza kubera impamvu ebyiri zikurikira :

- N'ubwo Guverinoma yari ayoboye itagize icyo igeraho, yarihanganye irangiza umwaka n'igihe cy'amezi atatu yongerewe. Mu kinyarwanda "gucyura igihe" bisobanura kurangiza neza imirimo ushinzwe, shobuja akakugororera. Nsengiyaremye rero nta gihe acyuye kuko mu gihe yahawe atagaruriye abanyarwanda amahoro.

- Niba veterineri Nsengiyaremye azirana n'umutima ugundira ubutegetsi, umwanya wa ministiri m'intebe avuyeho uzamuhesha kurushaho kumva ko muri demokarasi iyo igihe wahawe kikurangiranye ubisa abandi nta sahaha.

**NYABYENDA Issa.**

# NSENGIYAREMYE AKORA GISHUMBA.

Baca umugani mu kinyarwanda ngo "akabaye icwende ntikoga". Kandi ngo "inkoni ivuna igufa intivuna ingeso". Umuntu arangwa n'uburere yahawe. Iyo warezwe neza bikugaragaraho, warerwa nabi kandi bikaba uko. Umugabo Nsengiyaremye, ntimukangwe n'uko ari Minisitiri w'Intebe, akomeje kwitwara uko yitwaraga mu Mutara, aragira kandi avura amatungo dore ko anabifitiye impamyabushobozi y'ikirenga. Nsengiyaremye akomeje kwerekana ko umwanya bamuteretse mo atari awukwiye. Uretse amakosa atagira ingano yokoze muri iyi guverinoma y'inzibacyuho, Nsengiyaremye aracyari wa muswa utagira

gahunda, w'ikinyabupfura gike.

Umugabo dutanga ni urwandiko rutameshę Nsengiyaremye yandikiye Perezida wa Repubulika tariki ya 06/06/1993 rukamugeraho ejobundi tariki ya 08/07/1993, rumaze ukwezi mu nzira ! Perezida wa Repubulika yatumye umufasha we Enoki RUHIGIRA kumwihanangiriza, akamuha gasopo. Mu ibarwa umukuru w'igihugu yandikiye Nsengiyaremye tariki ya 13/07/1993 aramusaba bwa mbere kugira ikinyabupfura imbere y'abategetsi.

Umukuru w'igihugu ababazwa n'uko muri iyo barwa Nsengiyaremye yamwandikiye harimo amagambo gashozamvururu no kubeshya abanyarwanda n'amahanga yitana bamwana kandi abanyarwanda bose cyane cyane abayobozi b'iki gihugu bari bakwiye gutahiriza umugozi umwe. Perezida Habyarimana ariyama Nsengiyaremye kubera ibinyoma amugerekaho nta gihamya.

Akamusaba kutamuvugira ibyo atavuze ko kutamoroha mu matiku. Perezida wa repubulika atangazwa n'ukuntu Nsengiyaremye akomeje kwemeza ko ngo amasezerano y'Arusha yari gushyirwaho umukono tariki ya 24 Kamena 1993, kandi bizwi ko imishyikirano yari atararangira kuri iyo tariki.

Umugabo atanga ni ibarwa ministiri w'ububanyi n'amahanga yagejeje kuri Perezida wa Repubulika tariki ya 24 Kamena 1993. Muri iyo barwa ministiri Ngurinzira aragira ati : "Umuhuza ntako atagize ngo ibibazo byari bisigaye tubyumvikaneho kugirango nibura twemeranye ku kibazo cy'ihuza ry'ingabo zombi. Ibyo ntibyashobotse kuko FPR ikomeje amananiza yayo". Umukuru w'igihugu aramenyesha kandi Nsengiyaremye ko kwihanukira akavuga ko ayo masezerano yari gushyirwaho umukono tariki ya 24 Kamena 1993 ari ikinyoma kidahesha icyubahiro nyiracyo.

Perezida wa Repubulika aributsa intumwa Nsengiyaremye ko atigeze yirengagiza uruhare Tanzaniya ifite mu irangiza ry'iyi ntambara. Ari nayo mpamvu atatinze guhura n'abategetsi bo mu rwego rwo hejuru bo muri icyo gihugu kugira ngo inzitizi zadindizaga iyo mishyikirano ziveho. Intumwa yoherejwe i Dar-Es-Salaam n'imishyikirano Perezida Habyarimana yagiranye n'Umukuru w'Igihugu cya Tanzaniya, Hassan MWINYI i Kayiro mu nama y'Abakuru b'Ibihugu b'Umuryango w'Ubumwe bw'Afurika birerekana ku buryo buhagije ko Perezida Habyarimana afite ubushake buhagije bwo kurangiza iyi ntambara. Kwemeza ibindi rero ntibibuza ukuri kugaragara.

Perezida wa Repubulika, Guverinoma y'u Rwanda, nta ruhare na rumwe bafite mu idindizwa ry'iyo mishyikirano.

Perezida Habyarimana arihaniza Nsengiyaremye kubera gusa amarenga adafite gihamya ku bahungabanya umutekano mu gihugu. Umukuru w'Igihugu aributsa Nsengiyaremye ki inama y'abaminisitiri yize icyo kibazo inshuro nyinshi, igashyiraho inama y'igihugu ishinzwe umutekano iyobowe na nyiri ubwite Nsengiyaremye. Ahubwo umuntu yakwibaza impamvu zituma kugeza magingo aya ntacyo iyo nama yari yatangariza Guverinoma, abanyarwanda n'amahanga ku byo yagezeho. Ahubwo Nsengiyaremye akaba ari we wiha gukwiza ibihuha ngo abantu bagiye kwicwa ari benshi mu minsi iri imbere mu Rwanda. Ibyo abivuga abivanye he ?

Perezida wa Repubulika atangazwa n'uko Nsengiyaremye asigaye yarishyize mu mwanya utari uwe. Asigaye afata ibyemezo bireba igihugu ntanabimenyeshe umukuru w'igihugu. Mu ibarwa Nsengiyaremye yandikiye Perezida wa Repubulika aremeza ko ngo hari ibihugu byari byaramwemereye ku giti cye kwohereza abasirikari b'amahanga badafite aho babogamiye kuza guhagarikira iyubahirizwa ry'amasezerano y'Arusha. Umukuru w'Igihugu atangazwa n'uko icyemezo nk'icyo kireba igihugu kitamenyeshwa Perezida wa Repubulika na Guverinoma. Hari ubugambanyi burenze ubwo?

Ku byerekeye ishyirwaho rya Ministiri w'Intebe uzayobora Guverinoma y'inzibacyuho izaba irimo n'Inkotanyi, Nsengiyaremye akomeje kwemeza ko intumwa zijya Arusha arizo zifite uburenganzira bwo kuyanga cyangwa se kuyemera. Perezida Habyarimana aributsa Nsengiyaremye ko mu masezerano amashyaka ari muri guverinoma yagiranye tariki ya 9 Mutarama 1993, nta hantu na hamwe handitse ko abagomba gusuzuma kandidatire ya Ministiri w'Intebe bagomba kuva Arusha, zaba intumwa za FPR cyangwa se iza Guverinoma y'u Rwanda. Perezida wa Repubulika asoza asaba ministiri w'intebe gushishoza, agacisha mu kuri, akanubaha.

Ikibabaje ariko ni uko Perezida Habyarimana arimo guta inyuma ya Huye. Abandi bavuga ko arimo kugosorera mu rucaca. Abafaransa nibo bavuze neza ngo "la plus belle fille du monde ne peut donner que ce qu'elle a". Ngo umukobwa mwiza niyo yaba mwiza ate, ntiyatanga icyo adafite. Na Nsengiyaremye nawe ni uko !

**KANGURA.**


Journal KANGURA
Comité de Rédaction

NGEZE Hassan : Directeur de Publication et Rédacteur en Chef
NYABYENDA Isse : Rédacteur en Chef Adjoint
NDEKEZI Bonaparte : Journaliste
MIRASANO Célestin : Journaliste
SIBOMANA NABANTU : Journaliste
SIMBIZI Stanislas : Journaliste
HITIMANA Noël : Journaliste
Icapiro : Imprimerie Nationale du Rwanda.
Tirage : 30.000 exemplaires

KANGURA iberitswe mu Burundi hose:
- Bujumbura (Mairie): ni kwa NTAKABANYURA Joseph ku Musaga
- BUJUMBURA (Rural): ni kwa NYANDWI Dieudonné mw'i Bela
- GITEGA: ni kwa NTAHIMPERA Grégoire i Nyamugari
- CIBITOKE: ni kwa NDAYISENGA Jules mu Rugombo
- KAYANZA: ni kwa NZOBONIMPA André w'i Gatwaro
- MURAMVYA ni kwa KARIBWAMI Benoît mu Bigando
- BURURI: Ni kwa KABURA Marcelle i Kiremba
- BUBANZA ni kwa HARIMENSHI Jean Marie ku Mwokora
- KIRUNDO ni kwa MACUMI Jonas mu Rusarani
- MUYINGA ni kwa BABOMINGERA François Xavier kw'i Tebe
- CANKUZO: ni kwa MANARIYO i Mushisha
- RUYIGI: ni kwa BURARAME Antoine i Muyaga
- RUTANA: ni kwa SAKUBU Léonce i Nkoma
- MAKAMBA: ni kwa NTAKABURIMVO Martin i Nyabigina
- KARUZA: ni kwa BARUTWANAYO Emmanuel i Buhiga.

# MBE NSENGIYAREMYE URARIZWA N'IKI ?

Ukiba Minisitiri w'Intebe waje nk'igihubutsi. Ubwo buswa bwawe bugaragarira mu byo wavugaga. Ubuhubutsi bwawe bukagaragarira mu byo wakoraga. Nkwibutse ibyo wakoreye zimwe mu ngabo z'igihugu. Aha ndavuga ba basaza wirukanishije ku kazi wiyibagije ko turi mu ntambara. Mbese ubu numuhura isoni zizagufata zangana iki ? Ese wibuka abo wahagaritse ku kazi bose ku maherere ? Ese ishema bya guhaye ni irihe ? Ese ubu ubaye uwa nde ko n'amashyaka mwakoranye yemeza ko uri umuswa, umuryi wa ruswa, n'ibindi byose wiyizi ho ?

Ngo ukimara guhagarikwa wahise ushaka Colonel NSHIZIRUNGU umubaza icyo mwakora. Gusa wibuke ko muri iryo joro wasanze NSHIZIRUNGU yenda kwiyahura kubera ipeti rya Generali wari waramwiieje. Sibwo abo utifuzaga ko batabona amapeti bakoreye bayabonye utagihari ! Komera ni ko bigenda. Ntacyo bitwaye irabanza, icyo nakoze igaheruka. Ishingire ivuriro ry'amatungo ryigenga maze uvure amatungo y'abaturage dore ko mu mugi wa Kigali babuze umuvuzi ubavurira imbwa; injangwe zabo... None se ibyo wavugiye ku




Gikongoro ku rupfu rwa Gapyisi uracyabyibuka ? Wavuze ko abishe Gapyisi bamenyekanye. Ko ubazi none kuki ugiye utabavuze ? Aho byazagufata ko wabigizemo uruhare wazabigenza ute ? Nyamara biravugwa ko impamvu zatumaga ugundira ubutegetsi byaba bifitanye isano n'urupfu rwa Gapyisi. Ese waba warabigizemo uruhare wajya he ra ! Dore vuba aha tuzanononsora amakosa yose wakoze maze abo wicishije ubaziza politiki ngo batazagusimbura nabo bazagaragare. Igendere NSENGA n'amatungo aragukeneye !

N.H. - KANGURA.



# GUVERINOMA YA NSENGIYAREMYE ISIZE U RWANDA AHARINDIMUKA.

Ibihe u Rwanda rurimo birakomeye nk'uko mubizi. Intamba yashojwe na FPR-Inkotanyi yanze kurangira. Yangaje abantu benshi basaga miliyoni. Abagizi ba nabi bayuririyeho bangaza abandi nabo batari bake, abandi barakora amarorerwa hirya no hino bica cyangwa biba. Imitima ya benshi yavuye mu bitereko.

UBUKUNGUbwuhumiye ku mirari, bwifashe nabi cyane.

UBUTEGETSI busa n'ubutakiriho mu nzego zose.

Ejobundi tariki ya 19 n'iya 24 Kamena, twari twizeye ko amasezerano y'amahoro agiye gusinywa, akatubera intango yo kugerageza kugarura amahoro mu gihugu buhoro buhoro, abakuwe mu byabo bakabisubiramo, impunzi zigatahuka, hakajyaho ubutegetsi bushoboye, tugahendahenda ubukungu, abanyarwanda bakarushaho kumererwa neza. None ntiyasinywe.

Abanyapolitiki baritana ba mwana ku mpamvu zahagaritse isinywa ry'amasezerano y'amahoro. Bamwe bati ni Perezida n'ishyaka rye kuko bazwiho kuba aribo basanzwe banga amahoro, ndetse bakongeraho n'abanyapolitiki basanzwe bazwiho kuba bavugako bashaka amahoro vuba, bakaba batangazwa no kubona barashoje ibibazo bibangamiye isinywa ryayo. Ababogamiye kuri FPR - Inkotanyi bati nta kundi byagenda, Inkotanyi nizitere zize guhana abo banzi b'amahoro, nta kindi bumva uretse ingufu z'imbunda. Abaregwa kuba banga amahoro, bavugwa ko aribo banze, cyangwa babogamiye isinywa ry'amasezerano y'amahoro, bati turarengana ; hari gusinywa iki, ko ayo masezerano yari ataraboneka ngo ashyikirizwe abagomba kuyemera, babone kwohereza uyasinya ?

Kugirango tubijyeho impaka, turebe ababa barateve isubikwa ry'isinywa, ndetse tube twantanga n'ibitekerezo kw'isubikurwa ry'imishyikirano, reka tubanze tubagezeho uko byagenze, uko tubizi. Nitujya impaka duhere ku byabaye tuziranyeho twese, nibwo twarushaho kumvikana.

**Ibyabaye tuzi.**

1.- Tariki ya 10 Kamena, ba Ministiri bakomoka muri MRND banditse basaba ko amasezerano y'amahoro azasinywa na Perezida wa Repubulika agomba kubanza kwemezwa n'Inama y'Amaminististiri.

2.- Kuri iyo tariki na none nibwo MDR yandikiye Ministiri w'Intebe imumenyesha umukandida ku mwanya wa Ministiri w'Intebe bimenyeshwa Perezida wa Repubulika, ba Ministiri bose, amashyaka yose na FPR.

3.6 Tariki ya 11 Kamena, Inama y'Abaministiri yarateranye. Mu byemezo yafashe, harimo ko, amasezerano akigibwaho impaka agomba kubanza gusinywa n'intumwa nk'uko byagenze ku yandi, akaza kuyasobanura, mbere y'uko Perezida ajya gushyira umukono ku masezerano rusange y'amahoro.

4.- Tariki ya 13 Kamena Ministiri w'Intebe yatangiye urugendo i Burayi ateganya kuzagaruka tariki ya 26 cyangwa 28 Kamena.

5.- Tariki ya 16 Kamena, amashyaka MRND, MDR,PSD na PL yatangarije abanyarwanda ko batumva ukuntu Perezida yajya gusinya amasezerano y'amahoro ibi bikurikira bitarajya ku murongo :

- Amasezerano yerekeye itahuka ry'impunzi n'ayerekeye ivanga ry'ingabo, ndetse n'aya rusange, ataramurikirwa ngo asobanurirwa Guverinoma n'izindi nzego za politiki zo mu gihugu.
- Ikibazo cy'igihe Guverinoma nshya n'Inteko ishinga amategeko nshya bizashyirirwaho n'aho bizakorera.
- Kandidatire ya Ministiri w'Intebe ntiragezwa kuri Guverinoma ngo igire icyo iyivigaho.
- Ntiharigwa uko amasezerano azinjizwa mu mategeko asanzwe y'igihugu.

6.- Kuri 16 Kamena, Perezida yandikiye Ministiri w'Ububanyi n'Amahanga amutumiza kuza gusobanura amasezerano agomba gusinywa, anamubwira ko byashoboka nyuma y'itariki ya 21 Kamena.

7.- Tariki ya 17 Kamena Biro politiki ya MDR yarateranye yemeza ko MDR itemera ibyo Perezida wayo yakoranye n'amashyaka MRND, PSD, na PL tariki ya 16 (uburyo byakozwe n'ibitekerezo birimo).

8.- Tariki ya 20 Kamena, Perezida yandikiye Ministiri w'Intebe na Ministiri w'Ububanyi n'Amahanga ko hari inama y'abaministiri izigwamo iby'amasezerano agomba gusinywa, abasaba ko baba bahari kubera ubukomera bw'icyo kibazo n'ibisobanuro bigomba gutangwa.

9.- Tariki ya 22 Kamena, inama yarateranye isanga Ministiri w'Ububanyi n'Amahanga ataje. Nyuma yaje kwohereza ibarwa ivuga ko hasigaye ibibazo bibiri bikigibwaho impaka (igabanwa ry'ubutegetsi bw'ingabo, n'igihe Guverinoma nshya izajyaho n'aho izakorera), ariko avuga ko yizeye ko bizaba byarangiye tariki ya 23, ko Perezida yari akwiye kumusanga ARUSHA, akazahamuhera ibisobanuro birambuye mbere yo gusinya. Inama yarabyize yemeza amabwiriza ku bibazo bisigaye, ntiyumvikana ku mukandida wa Ministiri w'intebe wari watanzwe na MDR, yemeza ko Ministiri watumwe agomba kurangiza imishyikirano, agasinya protocoles zisigaye, akumvikana na FPR ku masezerano rusange, akaza gusobanurira guverinoma n'izindi nzego za politiki, itariki perezida azasinyiraho ikabona ubwemezwa. Iyo nama yemeje ko hajyaho akanama kagomba kwiga uburyo amasezerano y'amahoro azinjizwa mu mategeko asanzwe y'igihugu.

10.- Tariki ya 23 Kamena, Perezida yandikiye MDR ko kandida wayo atemewe, igomba gutanga undi.

11.- Kiriyo tariki na none nibwo Tanzaniya yabonye ko FPR na Guverinoma y'u Rwanda batabashije kumvikana, cyane cyane ko FPR yari yanze inama yayigiriye mw'igabana ry'ubutegetsi bw'ingabo (50 - 50 kugeza kuri bataillon), isanga ko isinywa ritakibaye mbere y'inama ya OUA, nk'uko yabyifuzaga yo n'Umunyamabanga mukuru wa OUA, ihita ihagarika imishyikirano, isaba intumwa gutaha iwabo.

12.- Tariki ya 24 Kamena, abayobozi b'amashyaka PSD na PL barateranye, baza gutangaza impamvu babona yabujije isinywa ry'amasezerano n'izibatera kwanga kandida watanzwe na MDR

- Amasezerano yari ataraboneka ;
- Guverinoma n'amashyaka bagomba kwemera cyangwa bakanga kandida watanzwe igihe atanogeye akazi kamutegereje ;
- Bavuze bimwe bamunenga.

13.- Tariki ya 24 cyangwa 25 Kamena, Biro politiki ya MDR yarateranye ifata icyemezo ko Guverinoma idafite ububasha bwo kwanga umukandida w'ishyaka ryabo, bemeje ko ikomeje uwo mu kandida.

14.- Ibyakurikiyeho nabyo murabizi :

- Amatangazo ya MDR PVK, n° ryo kuwa 23/06/1993, n° 48 ryo kuwa 25/06/1993 na n° 49 ryo kuwa 29/06/1993, yamagana abayobozi b'amashyaka PSD na PLK avuga ko ar abagambanyi.
- Kuri 30/06/1993, abayobozi b'amashyaka MDR, PSD, PL barahuye ntibagira icyo bageraho.
- Kuri 01/07/1993 mwumvise amagambo yavugiwe muri mitingi ya MDR i GIKONGORO.

6 Tariki ya 04/07/1993 mwongeye kumva amagambo yavugiwe muri mitingi ya PSD i KIGALI.

Ishyamirana ry'abayobozi b'amashyaka yari yarishyize hamwe ngo abone ingufu zo guhangana n'abatsimbaraye ku butegetsi bw'ingufu, riteye impungenge abayoboke bayo mashyaka.

Ikindi giteye inkeke abanyarwanda bari bizeye ko ayo mashyaka azabageza kuri demokarasi mu mahoro, ni uko ibikorwa by'abayobozi bayo bamwe bishyigikiye imirwano ya FPR - Inkotanyi. Ndetse bamwe bivugirako iyo mirwano ariyo yonyine ishobora kubageza ku butegetsi baharanira.

15.- Tariki ya 8 Nyakanga, Inama y'abaministiri yarateranye. Ibyemezo yafashe bishyigikiye kutugeza kw'isinywa ry'amasezerano y'amahoro vuba aha, ariko ntibiraba impamo. Igabana ry'ubutegetsi bw'ingabo riracyarimo tena (Igabana rya 40 % na 60 % muri rusange sinzi niba ariko FPR ibyumva). Ishyirwaho rya Guverinoma yaguye naho izakorera bizaterwa n'igihe ingabo za ONU zizaba zagereye mu Rwanda kurinda umutekano w'Inkotanyi, kandi izihari zishyira zikizana kurusha abahasanzwe twese. Uko ayo masezerano azinjizwa mu mategeko asanzwe y'Igihugu n'ikibazo cya Ministiri w'intebe ntacyo yabivuzeho.

Ubu rero turumva ibibazo bikirimo. Ubwo buri munyarwanda afite uburenganzira bwo kugira icyo atekereza ku bibazo bireba igihugu cye, n'ubwo kubitangaza, turasaba buri wese kugeza ku bari aha ndtse no ku bandi bazabyumva cyangwa bazabisoma, icyo atekereza ku ihagarikwa ry'imishyikirano n'uko abona byagenda ngo ikomeze, abanyarwanda babone intango yo gukomeza kubaka igihugu cyabo nta mbunda, n'iterabwoba bibari hejuru.

**Maître MBONAMPEKA Stanislas.**

# * NSENGIYAREMYE ARI KU ISONGA RY'ABANYEREZA IMFASHANYO ZAGENEWE IMPUNZI.

Inkuru yabaye impamo ko hari abantu b'abashinyaguzi banyereza imfashanyo zagenewe impunzi. Abafaransa babivuze neza ngo : "Le malheur des uns fait le bonheur des autres". Tugenekereje mu kinyarwanda twavuga ko "ububabare bwa bamwe niko kwishima kw'abandi". Iyi ntambara igihugu cyacu kigiye kumaramo imyaka itatu, yatumye abantu bagera kuri miliyoni imwe bavanwa mu byabo. Kubera amikoro make igihugu cyacu gifite, byabaye ngombwa kwiyambaza amahanga. Abagira neza baratugoboka, bohereza imfashanyo igizwe n'ibiribwa n'amafaranga. N'ubwo bwose iyo mfashanyo idahagije na busa urebye ibyo izo mpunzi zikeneye, hari inyangabirama ziyemeje kuyinyereza zigamije kuzuza inda zabo.

Abakunze gushyirwa mu majwi ni abakozi bo muri Croix Rouge. Uretse ko ari nabyo dore ko ari bo bashinzwe kwakira izo mfashanyo bakazigeza kubo zigenewe. Abakozi ba croix rouge aribo gusa banyereje izo mfashanyo byaba bigifite igaruriro. Akumiro kandi igiteye inkeke ni uko hari abategetsi bakuru bo muri iyi guverinoma nabo biyemeje gukora ubwo bujura. Birabe ibyuya ntibibe amaraso. Uri ku isonga yabo ni Nsengiyaremye Disimasi, ministiri w'intebe.

Ntitwari duherutse abategetsi nk'abo inda zatanze imbere. Mu mwaka w'1985 Gatabazi Felesiyani, icyo gihe wari ministiri w'imibereho myiza y'abaturage yaketswe ho gusahura imfashanyo yari yaragenewe impunzi z'abanyarwanda bari barirukanywe muri Uganda n'ubutegetsi bwa Obote. Yaje no kubifungirwa, amaze gucibwa urubanza. Niba amategeko agikurikizwa, umutegetsi wa kabiri muri iki gihugu wafungirwa kwiba imfashanyo z'impunzi yaba Disimasi Nsengiyaremye, minisitiri

w'intebe wa guverinoma y'inzibacyuho yacyuye igihe tariki ya 16 nyakanga 1993. Muti kagira inkuru !

Ministiri w'Intebe aherutse kwangikira Ndasingwa Landoald, ministiri w'umurimo n'imibereho myiza y'abaturage ibarwa nkoramutima "confitentielle" amusaba ikiraka cyo kugura ibiribwa byagenewe impunzi.

Minisitiri Ndasingwa mi ibarwa yandikiye Nsengiyaremye tariki ya 14 gicurasi 1993, yamumenyesheje ko hashyizweho inzira abashaka ibiraka nk'ibyo bagomba kunyuramo. Ubwo buryo ni ipiganwa rizajya rikoreshwa buri kwezi. Hakaba harashyizweho akanama gashinzwe ako kazi kagizwe n'aba bakurikira :

- Dr. Madalina BAGWANEZA, konseye mu byereke politiki, ari nawe ukayobora.
- Odeta UBONABENSHI, umuyobozi mukuru.
- Folomena NYIRAHABIMANA, umunyamabanga na
- Felesiyani KAYINAMURA, umuyobozi ushinzwe imibereho y'abaturage.

Ministiri Ndasingwa amenyesha Nsengiyaremye ko icyemezo cyafatwa icyo ari cyo cyose kigomba kwumvikanwaho n'abagize ako kanama. Cyokora ayo ni amagambo gusa. Kuko na none muri iyo barwa ministiri Ndasingwa amenyesha shebuja Nsengiyaremye ko abacuruzi babiri vamutegetse ko bagomba kubona ikiraka muri iryo nyerezwa, yabakoreye ibyo nyiri ukubatuma yifuzaga. Abo bacuruzi ni Ndangura Pascal wahawe toni 300 z'amasaka ku mafaranga 37 ku kilo, bihwanye n'amafaranga miliyoni ebyiri n'ibihumbi ijana. Uwa kabiri ni Karekezi wemerewe gutanga toni 300 z'ibishyimbo ku mafaranga 40 ku kilo, bihwanye n'amafaranga miliyoni umunani. Amafaranga y'abo bacuruzi ngo ni Nsengiyaremye ubwo ugomba kuyabahesha muri minisiteri y'imari. Ubwo nawe ntazabura mo aye birumvikana.

Ubona yabona, uwumva akumwa. Ngabo abirirwa batubeshya ngo baradushakira amahoro. Ngabo abirirwa bashakira amajwi aho atari ngo bababajwe n'akaga k'abavanywe mu byabo n'iyi ntambara. Ngabo abirirwa babeshya ngo barashaka ko iyi ntambara yarangira. Yarangira ite se kandi bayifite mo inyungu ?

**KANGURA.**

## ARUSHA IRANGIYE INTAMBARA ISHOJE INDI. INYENZI ZIRATASHYE, TUZISANGANIZE IKI ?




...ungu cye. Amaze imyaka itatu arara aho umwanzi yifuza.

Amakosa yabaye ... ubuswa ... ntambara iteye ari bw'abadutegeka ntibutume tuyifata kimwe.

Abakurambere bacu nibo badusobanuriye inyenzi icyo ari

abari muri iyo nama bakomeje gutsindagira ko RTLM ari sosiyeti y'ubucuruzi, byari ibigambo. Kuko mu bantu bose bayobotse iyo Radiyo na Televiziyo, 99 ku ijana baje bababajwe no kubona inyenzi

ry'um... RTLM ... cy'ubufatanye bw... nyamwinshi, ube ijwi riga... gukangura no kurengera rubanda nyamwinshi.

Libr...

cyo. Ni inyamayeri zikaba n'ingome. Kandi tumaze natwe kubyibonera. Inyenzi zateye u Rwanda tuzita abanzi. Abanyapolitiki

bacu bamaze kutwemeza ko zigomba gutaha byanze bikunze, byababye ngombwa ko haba imishyikirano. Amasezerano arasinywa. Inyenzi zihinduka "abavandimwe". Nti biteye kabiri, inyenzi zerekana ko byose bishoboka. Tariki ya 8 Gashyantare zongera kutugwa gitumo zikoresheje ibyitso byazo byari no muri Guverinoma. Iryo ni isomo twagombye kuzigisha abana bacu.

**ARUSHA N'INKURIKIZI ZAYO.**

Mu Rwanda hari amashyaka asaga 16, ari muri Guverinoma akaba atanu. Mu mishyikirano ibera Arusha inyenzi zaguze abari muri guverinoma ya Nsengiyaremye. Iyo Guverinoma n'amashyaka ayigize bifatanya n'Inkotanyi mu kugambanira igihugu. Ibyo babikora batitaye ku bihe biri imbere. Amashyaka ari muri guverinoma ya Nsengiyaremye yumvikanye n'Inyenzi yigwizaho imyanya muri guverinoma itaha izaba irimo n'inkotanyi. Kubera ko MDR, PL na PSD zatinyaga ingufu z'ishyaka rya rubanda nyamwinshi CDR, zayigambaniye ku nyenzi. Arusha bemeza ko CDR idashobora kujya muri

guverinoma. CDR yahise ikora urugendo rukaze rwitabiriwe na rubanda nyamwinshi, rugaragaza ko guverinoma ya Nsengiyaremye iromba kuvaho, kubera ubuswa, ruswa, n'ubugambanyi. Iyo Guverinoma ariko yatereye agati mu ryinyo ikomeza gukotana Arusha yemeza ko CDR itagomba kujya muri Guverinoma itaha.

**INGARUKA Z'AMASEZERANO YA ARUSHA.**

Ibyakorewe Arusha urebye neza usanga ari umwiharikoo w'abatutsi bari muri Guverinoma bafatanije na Nsengiyaremye. Ni nayo ntandaro y'amakimbirane avugwa hagati y'amashyaka, ubusanzwe yari yibumbiye mu mutwe umwe. PSD yageze aho yerura itukana gishumba, ituka Minisitiri w'Intebe. Minisitiri w'Intebe nawe ntiyatinya kwita abo bafatanije ngo ni udusamunyiga. Mugenzi Yusitini, Perezida wa PL (ishyaka ry'abatutsi) arerura ati rubanda nyamwinshi nihabwe ibyayo ! Ibyo byose iyo ubigeretse ku magambo avugwa n'ubuyobozi bukuru bwa MDR bwemeza ko ishyaka ryabo rigomba kugendera ku bitekerezo bya PARMEHUTU uhita wumirwa. Kuki MDR yiyemerera ko ari MDR PARMEHUTU yashyirwa muri Guverinoma kugeza aho ihawe umwanya wa Minisitiri w'Intebe, CDR yo igahezwa ngo n'uko irengera inyungu za rubanda nyamwinshi ? MDR PARMEHUTU yo ntiyavugiraga abahutu ? None ari ibyo MDR PARMEHUTU yakoreye inyenzi z'abatutsi ari n'ibyo CDR ivuga, ikibabaza abatutsi kurushaho ni iki he ?

**ARUSHA NTIZASHYIRWA MU BIKORWA.**

Bimaze kugaragara ko rubanda nyamwinshi yibumbiye muri CDR itazajya muri Guverinoma. Biraboneka kandi ko Arusha yambuye rubanda ububasha bwayo bwo kubahiriza ibikubiye mu itegeko nshinga yitoreye. No muri MDR kandi biragaragara ko harimo igice gishyigikiye ubugambanyi bwa Arusha, n'ikindi gikora giparmehutu, gishyigikiye itegeko nshinga. Na PSD iremeza ko ariya masezerano yakozwe mu bwiru bwa bamwe. Twebwe rero abaharanira ubusugire bwa Repubulika dutangarije abanyarwanda ko amasezerano y'Arusha azubahirizwa n'abo afitiye inyungu gusa. Kandi ni mbarwa.

Nta muntu n'umwe duhuriye ku ntego yo guharanira ubusugire bwa Repubulika uzubahiriza ariya masezerano ya Ngurinzira n'Inyenzi. Inyenzi niba yummvikanye n'indi nyenzi, ntibikwiye kugerekwa ku banyarwanda bose. U Rwanda kuva ubu ruciwemo ibice bibiri bya politiki. Igice cya mbere kigizwe n'abashyigikiye Itegeko Nshinga ryatowe n'abaturage, igice cya kabiri kigizwe n'abafite inyungu mu masezerano y'Arusha. Ibyo bitewe n'uko nta wakwiyumwisha ukuntu amasezerano y'Arusha yaha inyenzi ibyo zishaka ngo n'uko zagaragaje ubugome mu kwica abahutu, bo rubanda nyamwinshi muri iki gihugu. Tugomba gukora ibishoboka byose, inyenzi zamara gutahuka, tukazereka ko tutaribagirwa abacu zahitanye. Tugomba kwereka abazifashije bose aho baboneka hose mu gihugu ko bagomba kuryozwa ibyo bakoze. Ni ngombwa kwereka inyenzi ko niba zishaka ko tubana mu mahoro, zareka hakabaho amatora mu gihe cya vuba, maze abaturage bakishyiriraho abategetsi babayobora mu buryo bwa demokarasi.

Abashyigikiye Itegeko-Nshinga bose bagomba gukora ibishoboka byose bagakora imyigaragambyo ya buri gihe. Bakanga kumvira amategeko yose Arusha izaba yarashyizeho kugeza ubwo amatora abaye. Ntawategereza imyaka ibiri inzibacyuho izamara kuko igihugu cyacu cyazaba cyarafashwe nk'uko Uganda yafashwe. Ibyabaye i Burundi bigomba kutubera urugero. Kandi tugahora tubizirikana.

Perezida wa Repubulika nawe akwiye kudushyigikira, agasaba amatora vuba, akanadutera inkunga mu kutubahiriza bya bipapuro by'Arusha. Twebwe abaharanira ubusugire bwa Repubulika tugomba guhora dufatanije n'ingabo z'u Rwanda mu kutumvira amategeko yose azaba yarashyizweho n'Arusha. Buri musirikari wese utekereza nkatwe n'abarezerivisiti bose basabwe kudufasha gukora imyigaragambyo ihoraho no kutumvira amategeko ayo ari yo yose.

Kugeza ubwo hazaba amatora azashyiraho ubutegetsi bushyizweho n'abaturage kandi bukorera abaturage. Buri

kinyamakuru cyangwa radiyo ishyigikiye ubusugire bwa repubulika bisabwe gucengeza amatwara nk'aya yo gukoresha amatora ya vuba byanze bikunze. Itegeko rigenga amatora naryo rigomba gushyirwa ahagaragara hakiri kare abo rireba bakarinenga.

## RTLM : AHO UMUTUTSI YANITSE NTIRIVA.




Abishyize hamwe ntakibananira. Ibyo abahutu bifuje barashyize babigeraho. Nyuma y'umwaka urenga hatangajwe ko abahutu bagiye gushinga radiyo na televiziyo yigenga, irashyize iravutse. Abantu benshi bakunze kwibaza impamvu inyenzi zakomeza kwiharira urubuga zonyine. Ubwo abahutu benshi twahise dutekereza ukuntu twashinga radiyo na televiziyo yigenga. Uko iminsi yagendaga yicuma, niko habonekaga twa "groupe" tunyuranye natwo twifuzaga ko iyo radiyo yajyaho bitarambiranye.

Utwo tu "groupe" twabaye twinshi cyane maze ibitekerezo turabyegeranya twemeza igitekerezo kimwe cyo gushinga radiyo televiziyo yigenga. Duhita dushakisha abanyamafaranga badutera inkunga kuko icyo gikorwa cyasabaga amafaranga cyane cyane. Abahutu b'abanyamafaranga bakomoka mu mashyaka yose, mu turere twose tw'igihugu barimo <u>KABUGA Felesiyani</u>, umukungu wa mbere mu Rwanda n'abandi bakungu bakorana, bafata imigabane igaragara muri iyo sosiyete **<u>RTLM</u>**.

Abanyabwenge nabo ntibahatanzwe ndetse n'abategetsi bo hejuru bo muri iki gihugu b'abahutu bakomoka mu turere twose tw'u Rwanda no mu mashyaka yose. Icyatangaje ni uko nta mututsi n'umwe wigeze yibwiriza ngo afate imigabane muri RTLM.

Cyokora ni mu gihe. Mu nama rusange yabereye kuri Hoteli Amahoro i Remera, tariki ya 11 Nyakanga 1993, n'ubwo bwose abari muri iyo nama bakomeje gutsindagira ko RTLM ari sosiyeti y'ubucuruzi, byari ibigambo. Kuko mu bantu bose bayobotse iyo Radiyo na Televiziyo, 99 ku ijana baje bababajwe no kubona inyenzi zifite radiyo yazo, Radiyo Muhabura, na Radiyo Rwanda zikaba zarayigose, zo n'ibyitso byazo. Abantu bose batanze imigabane yabo wasangaga imvugo yabo ari imwe ngo abahutu iriya radiyo na televiziyo izababere ikimenyetso cy'ubufatanye. Dore ko ari nacyo gikorwa cya mbere cyatumye bavuga rumwe, bagahuriza ingufu zabo hamwe.

Ngiyo Radiyo na Televiziyo izafasha Kanguramu gusoza integano z'abahutu. Ku rugamba, ingabo z'u Rwanda zaratsinze, mu rwego rw'itangazamakuru Kangura iratsinda, none Radiyo na Televiziyo yacu iratsinze. Dore ko iyo radiyo na televiziyo yiswe iy'abaharanira ubusugire bwa repubulika. Abateme repubulika rero, mureke RTLM ibabwire ifatanye na Kangura kubereka umwanya wanyu. RTLM, la Radio 106, yumvikanye bwa mbere ku isi tariki ya 8 nyakanga 1993 mu ijwi ry'umwana uvutse witwa Docteur. RTLM tubere ikimenyetso cy'ubufatanye bwa rubanda nyamwinshi, ube ijwi rigamije gukangura no kurengera rubanda nyamwinshi.

**<u>Tumenye RTLM, La Radio 106, ijwi rya rubanda nyamwinshi</u>.**

Igitekerzo cyo gushyiraho RTLM cyavutse tariki ya 13 Nyakanga 1992, gitangirwa n'abagabo 12 b'intarumikwa. Icyo gitekerezo cyashyizwe mu bikorwa tariki ya 8 mata 1993 ubwo hashyirwagaho umukono kuri stati igenga iyo sosiyete RTLM Dore impamvu z'ingenzi zatumye abo bagabo batekereza gushyiraho RTLM : Abo bagabo basanze intambwe ya demokarasi ishyingiye ku mashyaka menshi ishimishije, basanga ari ngombwa gushyigikira iyo demokarasi no kurengera ubusugire bwa repubulika.

Abo bagabo basanze kandi hashyirwaho ubundi buryo bwo kungurana ibitekerezo kuko ubwari buriho butari buhagije kandi bubogamye cyane. Indi mpamvu yatumye abo bagabo biyemeza gushyiraho RTLM, bashakaga guhugura abaturage bagezwaho amakuru y'imvaho, atabogamye kandi anyuranye. Iyo sosiyete yitwa RTLM, "Radio Télévision Libre des Mille Collines", ikaba

ikorera i Kigali. Mu ntego z'ingenzi za RTLM twavuga :

- Gutara, gutunganya no gusakaza amakuru.
- Guhugura abaturage wifashishije amakuru, iyamamaza n'impaka.
- Gutanga umusanzu wo gushimangira demokarasi mu Rwanda no kurengera ubusugire bwa repubulika.
- Guteza imbere itangazamakuru ukoresheje amashusho na radiyo.
- Guhagararira cyangwa gufatanya n'ibindi bigo by'itangazamakuru byo mu mahanga...

RTLM yantangiranye amafaranga (capital) angana na miliyoni ijana angana n'imigabane ibihumbi 20. Umugabane umwe ukaba uhwanye n'amafaranga ibihumbi bitanu (5 000). Ariko ntawe ushobora gufata imigabane irenze igihumbi.

**Inzego za sosiyete RTLM.**

Hari urwego rwo hejuru ari rwo Nama Rusange. Hakaba n'Inama y'Ubutegetsi ishinzwe gucunga umutungo w'iyo sosiyete, hakaba n'Urwego rw'abacunga imikorere y'iyo sosiyete.

**Aho umushinga ugeze ubu.**

Sosiyete RTLM ifite abafashe imigabane benshi harimo n'abanyamahanga. Hari n'abandi benshi biyemeje gufata indi migabane ku buryo mu kuboza 1993 amafaranga RTLM yiyemeje gutangirana (100 000 000 Frw) yaba yabonetse.

**NGEZE Hassan**

# IBYO NTIBINDEBA, NJYE NDI UMUSEDERI.




1.- Muhutu wishubije ibyawe muri 1959 inyenzi zikimara guhunga u Rwanda, bivemo dore inyenzi zaje kubisubiramo nk'uko amasezerano y'Arusha abivuga.

"Ibyo ntibindeba njye ndi umusederi".

2.- Muturage munyarwanda gira witegure gutegekeshwa ikiboko no gutanga imisoro yo gukiza inyenzi nkuko amasezerano y'Arusha abiteganya.

"Ibyo ntibindeba, njye ndi umusederi".

3.- Musirikari, ngabo y'u Rwanda tanga imbunda maze ushoke igishanga nk'uko amasezerano y'Arusha abivuga.

"Ibyo ntibindeba, njye ndi umusederi".

4.- Mucuruzi w'u Rwanda, wowe wagowe itegure kongerwa imisoro kugirango guverinoma irimo inyenzi izabone uko yishyura imyenda zafashe zigura intwaro zo gutera rubanda nyamwinshi nk'uko amasezerano y'Arusha abivuga.

"Ibyo ntibindeba, njye ndi umusederi".

5.- Minisitiri w'umuhutu, va mu murwa mukuru ujye gukorera i Byumba aho inkotanyi zishobora kuzagufata mpiri, nkuko amasezerano y'Arusha abivuga.

"Ibyo ntibindeba, njye ndi umusederi".

6.- Munyarwanda ugendera muri taxi, itegure gukomeza kuzuza imifuka y'inyenzi, dore bene wazo barazamura ibiciro ubutitsa by'amatagisi zitaraza, dore ziraje mirongo ine azikuba kane.

"Ibyo ntibindeba, tuzagendera mu zacu, njye ndi umusederi".

7.- Mukozi wa Leta, tanga ibiro (bureau), ubise inyenzi nk'uko amasezerano y'Arusha abivuga.

"Ibyo ntibindeba, njye ndi umusederi".

8.- Bahutu mwese, mwitegure kuvurwa n'inyenzi zitareba inshinge zuzuye SIDA, dore ko amasezerano y'Arusha yazeguriye ubuzima.

"Ibyo ntibindeba, umusederi".

9.- Muhutu ugisinziriye, n'ubwo uzi ubwenga, witegure guhitanwa n'inyenzi nk'uko inyenzi Museveni yabigenje muri Uganda.

"Ibyo ntibindeba, njye ndi umusederi".

10.- Nzirakarengane, mwitegure kubuzwa epfo na ruguru nk'uko amasezerano y'Arusha abiteganya.

"Ibyo ntibitureba, twe turi abasederi".

# DEPITE RUCAGU YARATWANDIKIYE.

## TUGERAGEZA KUMENYA UBUGOMA N4AMAYERI Y4ABATUTSI.

## UMUTUTSI UMUVURA IJISHO RYAMARA GUKIRA AKARIGUKANURIRA.



Iyi nyandiko itangijwe uyu mugani ari ukugira ngo yereke kandi irusheho gukangura abatazi ububi, ubugome, uburyarya n'ubuhemu by'abatutsi bityo barusheho kuba maso. Abatutsi biyita abanyabwenge kurusha abandi ariko iyo ushishoje cyane usanga inyuma y'ibyo hihishe ubugome busa.

Umututsi abana na rubanda nyamwinshi (umuhutu) amuryarya cyangwa ari uko hari icyo amukeneyeho. Umututsi aremera akiyahura ku muhutu akoresheje uburyo bwose burimo amafaranga, bashiki be, umugore we n'ibindi byose byamushobokera kugeza igihe abona icyo yifuza ku muhutu. Ntawe utazi ukuntu abatutsi bamwe bageze muri Zaîre abagore babo bakabashyingira abategetsi bamwe bo muri icyo gihugu babita bashiki babo bagahindukira bakabana mu rugo rumwe umututsi yibanira n'umugore we uko bisanzwe bajya kubyara bakibyarira umututsi aho kuvuka umuzayiruwa nkuko byagombye kugenda. Tuzi ko hari bamwe muri abo bategetsi babibonye nyuma bikababababaza bamwe bakicwa. Iyo amaze kubona icyo yashakaga ku muhutu ahita amutera umugongo bakabyarana abo ahasigaye akamwumvisha, akamutesekesha nkaho batigeze bavuga rumwe. Uwaba yarigeze kubana n'umututsi yasubiza amaso inyuma, ubu ngira ngo ni we wambera umugabo w'ibi mbabwira. Iyi migani ikurikira iragaragaza ububi n'ubugome bubariho akarande :

- Umututsi umuvura impare yamara gukira akakwendera umugore.
- Umututsi umuraza mu kirambi bwakwira akakuvana ku buriri.
- Igihugu kitica imbwa cyorora imisega.
- Hanyuma mu Kiswahili bakavuga ngo "Mtoto wa nyoka ni nyoka", bityo rero akaba ari nta kuntu INYENZI zakwiyuburuoften INKOTANYI hanyuma ngo MDR itwumvishe ko bahindutse ABAVANDIMWE kandi bazanywe no kutumarira kw'icumu !

Iyo migani irerekana ko ubugome n'agasuzuguro kabo atari ibya none ari ibya kera. Abahutu berekanye ko batagira ubugome nk'ubwabo kuko iyo babugira batari gukomeza guceceka bagenzi babo bo mu Ruhengeri n'i Byumba bicwa nk'imiswa abandi bavanwa mu byabo bakangara. Tuzi ko bari bategereje ko abahutu bihimura ku batutsi baje bagamije kubatsemba bityo bakabona intandaro yo gutera u Rwanda ari ikivunge bitwaje ko baje gusosha ubwo bushyamirane, nyamara byarabapfanye kuko umuhutu yakomeje kwihangana kugeza ubwo ibintu bitangiye gusobanuka... Tuzi ko badutera bari bagamije kwica no kurimbura abahutu miliyoni enye n'igice (+ 4 500 000) cyane cyane abageze mw'ishuri nkuko i Burundi babigenje nyamara Imana ikinga ukuboko. Ubwo bugome kandi babugaragaje ubwo bongeraga kwubura imirwano tariki ya 08/02/1993 bagafata umuhutu bakamuca amabya bakayamanika umugore cyangwa se bagafata ubugabo bw'umuhutu bakabutamika umugore we, hanyuma ibinyamakuru byabo byuzuye i Kigali bigahindukira bikandika ko ari ingabo z'u Rwanda ko izo nyenzi zitabikora, ariko bakiyibagiza ko hari abaturage bacitse kw'icumu aha Mana badashobora kuzibagirwa ibyo babakoreye birebera n'amaso yabo.

Muribuka ko, nyuma y'imirwano yamaze ukwezi kwose ibera mu Mutara, Ingabo z'u Rwanda zirukanye INYENZI ziyise INKOTANYI zibavna ku butaka bw'u Rwanda n'ubwo zari zifashijwe bikomeye kandi na n'ubu zigifashwa n'ingabo za Museveni mu gushaka kuvanaho ubutegetsi bwa rubanda nyamwinshi y'abahutu hakimikwa iy'agatsiko k'abatutsi nkuko byari bimeze mu Burundi ishyaka ry'abahutu FRODEBU ritaratsinda, abatutsi bishe abahutu basaga 1 200 000 kuva muri 1962 u Burundi bubonye ubwigenge. Tubabajwe n'uko iki gihe intambara yahinduye isura abatutsi babifashijwemo na "NSENGIMASI", "TWAGIRAMUNGU Rukokoma" bo muri MDR n'izindi nyenzi zihishe mu mashyaka akomeye ya MDR na MRND. Ubwo bufatanye bw'abanyapolitiki bacu b'abaswa nibwo bwatumye INYENZI zigira umurya zikaza umurego bituma igice kinini cya Ruhengeri na Byumba gifatwa ari nako zigenda zisasira imirambo itabarika y'abahutu aho banyuze hose bavuga ko barahora kandi barashoje intambara bemeza ko baje kubohoza abanyarwanda ngo babazanire demokarasi ! Mwiboneye ko abatutsi bicaye i Kigali (dore ko mu by'ukuri aribo bashyigikiye iyi ntambara 80 %) babinyujije mu binyamakuru byabo no mu miryango yabo igamije kurenganura ikiremwa-tutsi, aho kugira ngo bamagane ibikorwa bibi by'inyenzi zene wabo bakoreye abahutu aho banyuze hose bakwijije hanze ko abatutsi ari bo bashize, bityo ukibaza niba abahutu batagira cyangwa ngo bave amaraso nk'ay'abatutsi.

Nkuko twabivuze imbere, mu Burundi hishwe abahutu bagera kuri 1 200 000 kugeza mu mpera z'umwaka ushize, abenshi bahambwe na caterpillars zatwarwaga n'abazayiruwa hafi y'ikibuga cy'indege cy'i Bujumbura, abandi bajugunywa muri Nyabarongo n'Akanyaru ku

buryo abanyuruu bo mu Rwanda birirwaga babarohora bajya kubahamba (ibyo kandi nta banga rikiriho kuko byakorwaga ku manywa). Izo mvururu za nyuma zo mu Burundi, cyane cyane izo muri 1972, zaje gusakara mu Rwanda icyo gihe abategetsi ba MDR PARMEHUTU bakora programme yo kurwanya abatutsi, baza gukizwa n'Ikinani HABYARIMANA ubwo yakoraga coup d'état abatutsi benshi bakiruhutsa ; none ubu nibo bafashe iya mbere bamutera hejuru biyibagiza aho yabavanye. Nyamara nibatareba neza nta wundi mutegetsi muri iki gihugu uzongera kubatonesha nkuko Habyarimana yabibakoreye, burya koko ngo "ubugira neza bw'inkware bwayigonze ijosi" ! Nta kugirira neza umututsi. N'ubundi inzoka iyo utayishe irahindukira ikakurya.

Ingoma ya Habyarimana yaranzwe no gutonesha abatutsi bikabije bahabwa imyanya ikomeye mu butegetsi bwose, amashuri aba ayabo hakimurwa umwana w'umuhutu abatutsi bapfuye agasoni, imishinga myinshi bacungaga barayihombya amafaranga ajyanwa kugura intwaro hanze zigaruka kurimbura abahutu. Bityo rero abahutu twari dukwiye gushyira imbaraga hamwe tukarwanya INYENZI tukazihashya ahasigaye tukazihindukirana HABYARIMANA tumubaza ubu bugambanyi yatugiriye.

Uwavumye abatutsi ntiyakarabye kuko buri gihe bazahora barangwa n'ubugome, akarimi gasize umunyu, agasuzuguro n'uburyarya bityo umuvumo w'Imana ukazahora ubari ku mutwe kuko Imana itumvikana n'UMUGOME.

Turibuka twese ukuntu bageze mu Rwanda bashoreye inka zabo bashaka urwuri rwiza. Bari bavuye mu majyaruguru ya Afurika bageze mu Rwanda bahasanga urukwiranye n'inka zabo, baricara biyegereza Abami b'abahutu bitwaga "ABAHINZA" maze bakoresheje amayeri yabo basanganywe yo gutanga inka n'abakobwa babo bahirika abahutu bategeka u Rwanda kugeza ubwo rwigobotoye iyo ngoyi muri 1959. Abatutsi bamaze kugera mu Rwanda muzi amayeri bazanye, ngo ni IBIMANUKA bivuye mw'ijuru, ubundi umwana w'umuhungu yavuka ngo YAVUKANYE IMBUTO naho ari amayeri yo kumwimika ku bwami basinzirije abahutu bababeshya ibitabaho.

Mu kurengera imbaga nyamwinshi igizwe n'abahutu, intwari zatubanjirije zakoze iyo bwabaga barwanya uburetwa n'agasuzuguro gakabije k'abatutsi, bashyiraho ishyaka rya MDR PARMEHUTU ari naryo ryabohoje abahutu mu gutsinda kwaryo muri 1961 rikanatuzanira UBWIGENGE muri 1962 ubwo bituma abatutsi bari bagitsimbaraye ku ngoma ya cyami biyemeza guhunga batangira kugaba ibitero mu mpande zose z'u Rwanda bagakubitwa inshuro ubwo impunzi zikiyongera.

Impunzi ziyemeje gutahuka zarakiriwe ndetse zishyirwa no mu butegetsi, Habyarimana aho agiriye ku ngoma arabatonesha karahava kugeza ubwo basanze nta kundi byagenda kutari ugusubirana ubutegetsi bakongera bakica bagakiza nkuko byahozeho, uretse ko bageze aho bagakomwa mu nkokora n'ingabo zacu. Ntawakwibagirwa ukuntu abatutsi benshi bahinduje ubwoko bityo bikaba byarabahesheje gufata imyanya y'abahutu mw'isaranganya ry'amoko muri za ministeri, abadepite, ubucamanza, ambassade, mu bakozi bakuru b'igihugu n'ahandi ... Ubwo kandi ninako abatutsikazi baboneyeho bishyingira ku bahutu ariko bakirinda kubyarana nabo ku buryo abo bana ari nabo bakaze cyane muri iyi ntambara barwanirira abatutsi kugaruka ku butegetsi. Ukwo gucengera kwabo hose kandi nikwo kwatumye igihugu kitagira ibanga ku buryo bagiteye ntacyo bikopa na busa. Umwe mu batutsi bafatiwe ku rugamba akaza gufungirwa i Kigali twamubajije icyo bagombaga gukora bamaze gufata ubutegetsi asubiza agira ati : "twe twari twazanywe no kuvanaho umwanda w'abahutu, iby'impuhwe ntabyo twarimo kandi muribonera ibyo dukora mu Ruhengeri n'i Byumba",. Ati : "mushatse mwambabarira mukandekura cyangwa mugakora icyo mushaka cyose". Ubwo rero yabwiraga abanyarwanda bose, uwashaka kwumva yakwumva nkuko bo ntacyo bigeze baduhisha.

Abahutu rero bari bakwiye kuva ibuzimu bakajya ibuntu, nibisungane barwanire ubumwe bwabo kuko iyo INYENZI zibona tutumvikana zirushaho kugira ingufu mu guhe bo aho bava bakagera bavuga rumwe kuri byose.

Ikibabaje cyane ni ukubona ishyaka ryagombaga gukomera kuva kera rigiye gucikamo ibice nkuko abatutsi babyifuje. Ngira ngo MDR iyo iba MDR
PARMEHUTU ya KAYIBANDA CDR ntiyagombaga kuvuka, yewe ndetse na MRND nayo iba imerewe nabi.

None ugufatanya kwa MDR na FPR (+ PL) bitumye MDR ita ibara kuko nta gihe MDR PARMEHUTU yigeze ikorana na LUNARI abashatse kubihuza rero murabona icyo bibyariye ishyaka. Ariko wenda bashobora kuba bakiri ABAVANDIMWE bakaba banga ko abarwanashyaka b'abaparmehutu babavumbura bakaryora amakotanyi bariye. Bityo rero Abahutu b'i Burundi bakwiriye kubera ab'u Rwanda urugero bakarushaho guhumuka no kuba maso kuko byose bizasobanurwa n'amatora. MDR rero nitiyuburura hakiri kare ngo ive mu kwaha kw'abatutsi (PL na FPR) imenye ko abaparmehutu bayirimo bazabibaryoza, cyane cyane NSENGIYAREMYE na TWAGIRAMUNGU.

Depite RUCAGU Bonifasi.

# KUKI U RWANDA RUKOMEZA KWIHOMA KU BUBILIGI ?

Bavuga ko inshuti nyanshuti iboneka mu byago. Kuva repubulika y'u Rwanda yashingwa, abategetsi b'u Rwanda bihatiye mbere ne mbere kwagura amarembo. Bakavana u Rwanda mu bwigunge. Aho repubulika ya mbere yari yaragejeje, repubulika ya kabiri yarakomeje maze inshuti z'u Rwanda ziragwira. Ambasade z'u Rwanda ziriyongera mu mahanga ari nako abahagarariye ibihugu byabo mu Rwanda biyongera. Ububirigi kubera impanuka y'amateka, byabaye ubwa mbere mu bihugu byafunguye ambasade yabyo i Kigali. Muri izo nshuti u Rwanda rwagiye rwunguka harimo inshuti nya nshuti n'izindi zo mu rwego rwa "diplomatie" gusa. Ubabiligi beretse abahutu aho babera babi bifatanya n'inyenzi zateye u Rwanda kuva repubulika yashingwa kugeza na nubu. Ububiligi bushyigikiye inyenzi bifite ishingiro. None si abakwe bazo.

Repubulika y'u Rwanda igishingwa, igihugu cyari gikeneye ingabo zo kurinda ubusugire bw'imipaka yacyo. Dore ko inyenzi zari zimaze kumeneshwa na revolisiyo ya rubanda yo mu w'1959 zari zitarava ku izima. Icyo gihe ababiligi, kuko aribo bayoboraga igihugu, nibo bashinzwe iyo ntegano yo gushyiraho angabo ze guhangana n'inyenzi. Abanyarwanda kuva na kera bari intwari. Ubwo butwari bwabo rero nibwo byatumye zikumira ibitero by'inyenzi. Ababiligi ntibazabyiyitirire ! Ababiligi bakomeje kwigira nyoni nyinshi ngo barafasha u Rwanda mu rwego rwa gisirikari. Nyamara ntaho bataniye n'abadutera. Uburyrya bwabo bwagaragaye umunsi inyenzi zigabye igitero tariki ya mbere Ukwakira 1990. Ukurikije amateka ahuje u Rwanda n'ububiligi, icyo gihugu cyagombye kuba aribwo bwa mbere bwadutabaye. Nyamara se sibwo bwafashe iya mbere mu gutera inkunga umwanzi ! Bufunga imfashanyo yose bwageneraga u Rwanda, n'amasasu twari twararishye burayimana butegereje ko igihugu cyacu gifatwa mpiri. Umwanzi agucira akobo Imana igucira akanzu. Imana irebera u Rwanda na nubu iracyaturinze.

Kubera iyo myifatire, ababiligi bagombaga guhita bahambira utwabo. Ubwo butwererane cyane cyane mu rwego rwa gisirikari bwashaka bukarorera. Ikibabaje ni uko u Rwanda rukomeje kwihoma kuri abo bagome. Niba ari ukurwana abasirikari b'ababiligi ntibarusha abanyarwanda. Ubutwari bwabo twarabubonye mu ntambara ya kabiri y'isi yose. Abasirikari ba Hitler bambutse ububiligi nk'ifi yoga mu mazi. None se abo bantu bananiwe gukingira igihugu cyabo nibo u Rwanda rutezeho amahirwe !

Mu bubiligi hari ishuri rya gisirikari ERM (Ecole Royale Militaire) ryigisha aba ofisiye. Iryo shuri ryakiraga abanyeshuri bo mu Rwanda, Burundi na Zayire, ibihugu byagize ibyago byo gukolonizwa n'ababiligi. Muri iki gihe, u Burundi na Zayire byahagaritse kohereza abanyeshuri muri ERM. Impamvu nta yindi ni uko abayobozi b'iryo shuri basigaye bagambana ntihagire umunyeshuri w'umwirabura utsinda. Bose babasezerera batarangije kandi ku mpamvu zidasobanutse. Tuvuge se ko muri aka karere dutuyemo nta munyeshuri w'umuhanga ubonekamo watsinda ERM ?

U Rwanda rero nicyo gihugu cyonyine kikirindagira cyohereza abanyeshuri guta igihe muri iryo shuri. Nibarize ubuyobozi bukuru bw'ingabo z'u Rwanda, ERM niryo shuri ryonyine kamara ryigisha aba ofosiye ? Ko n'inkotanyi zirisuzugura kandi ari iry'abanywanyi babo, u Rwanda rurashaka iki ? Kugirango umu ofosiye ayobore ingabo ni ngombwa ko anyura mu bubiligi ? Uwaroze abahutu ntiyakarabye.

Atari ibyo, hari n'andi mashuri makuru ya gisirikari. Kandi inshuti sizo zibuze. Tuvuze iby'iryo shuri rya ERM nibuka iby'umushinga wa Televiziyo y'u Rwanda.

Ababiligi mu ibanga bari bafitanye n'inkotanyi babeshye u Rwanda ko bazawishingira. Ntitukamenye ko bashaka kuwuburizamo. Ababiligi babanje kubeshya ko biyemeje kuzubaka inzu y'amagorofa atandatu, bagatanga ibyuma, bakanigisha abanyamakuru... Inkotanyi zaje kumvikana n'ababiligi, umushinga barawigurutsa. Ngo icyo bishingiye ni ukwigisha abanyamakuru gusa ! Iyo abafaransa batahagobokau Rwanda nta televiziyo ruba rufite ubu.

Kugumya kugundirana n'abo bantu bafatanya n'umwanzi abanyarwanda bazabibona ibitereko byasheshe. U Rwanda rwaretse koko kwihoma ku babiligi ko inshuti zitabuze ! Mobutu wabirukanye mu mwita umwana ? Nzabandora ni umwana w'umunyarwanda.




**KANGURA.**

## BURUNDI : ABAPORONA (ABATUTSI) BABANGAMIYE UMUTEKANO.

Barayamaze ngo aho umworo yanikiye ntibwuma. Abarundi kuva na kera na rindi bamye bipfuza kubaho mu mahoro ariko bakabangamirwa n'abatutsi basinzikajwe n'umutima w'amacakubiri n'ukwigungirako. Kuva Uprona ushikiriye ubutegetsi mu 1961, ntiwahengeshanije kubangamira amahoro y'abanyagihugu. Mwo kwibuka amaraso Uprona yasheshe gushika uyu munsi, ariko ntitubirandireko.

**Ubu hoho vyifashe gute ?**

Kuva aho Uprona wemerewe imigambwe imwe n'imwe ku bangikana nawe, ntako utakoze kugirango uce intege abanyagihugu. Uprona yiyambaje abacangero b'abagande, abatanzaniya, inkotanyi ... batikiza ingo s'abahutu nko muri komine Mpanda, Mubimbi, Misigati... mu mpera z'uw'1992, maze Uprona igasimbira kw'isunzu ry'inzu ngo "inyankaburundi" za Palipehutu. Ntiwarekeye aho : Leta mporona n'abasoda bayo bihaye no kwama bategura imigambi yo guhungabanya u Rwanda bitwaje ngo umutekano w'uburundi ubangamiwe n'abahungiye mu Rwanda hamwe n'abanyamakuru b'abanyarwanda bavuga canke bandika ku Burundi.

Imbere y'uko amatora yo mu kwa gatandatu aba, abatutsi b'i Burundi biyemeje kuyaburizamo, basubira gukora nk'ivyo bakoze muri za Mubimbi, Mpanda, Mutimbuzi muri 1992, barigita umuryango w'abahutu mu Gitebe muri Komine Rugombo. Abanyagihugu batakambiye ubutegetsi bubima amatwi nabo babona ko ata kundi nakwiye kwirarira. Ntibwakeye kabiri, abicanyi ba Uprona bafatwa mpiri ivyakurikiye twobibaza abanya Gitebe.

Amatora maze kuvamwo, Uprona yagaragaje akababaro kadasanzwe :

- Imyiyerekano na yegereyegere vyahitanye abana b'abahutu.
- Igisagara ca Bujumbura cahindutse ikeregero ry'abononyi b'abatutsi kuko imodoka ziraterwa amabaye bikabonwa ibisanzwe, abantu baramburwa utwabo n'abatutsi hakaba akamizwe n'ingoma...
- Abasikari b'abatutsi bafatanije na Uprona bitwaje ngo Palipehutu yateye, bafata ibirwanisho ngo bambariye urugamba naho ni urwitwazo bashaka guhonya abahutu n'abatwa. Ivyo vyabaye inshuri zibiri mu kiringo c'ukwezi kumwe gusa bikorwa n'abishikira ba Buyoya yatewe utwatsi mu matora yo ku wa 01/06/1993.
- Uprona yabandanije kubesha ngo uburundi bwarinjiramwe, noneho wiha kudurumbanya abanyagihugu bo mu makomini ya Rugombo na Mugina mu misozi ya Ruziba, Kiremera, Nyakarabo... aho abacangero bihaye inkumbi y'abahutu batanu, bakomeretsa abandi nkabo. Ayo marorerwa yose Uprona n'abanyamakuru bayo bemeza yuko abo bagizi ba nabi baza baturutse mu Rwanda.
- Kuri 15/07/1993, Uprona yanse kubandanya inama y'abashingamateka ku mpamvu zitumvikana :

* Mu gihe umukuru w'inamashingamateka atari bwatorwe na komite nshinga mateka, Uprona ntiyari kwitwaza ko uwayobora inama ya mbere aserukira Frodebu.

* Uprona iyo uba ushaka demokarasi, ntiwari kwanka ko inamanshiga mateka itora komite nshingwabikorwa yayo kubwoba gusa bwo kudatsindira iyo myanya kuko ufisemwo abashingamateka bake ; ivyo bigaragara ko Uprona n'abayirwanako bose barajwe ishingano gukandamiza abanyagihugu.

* Ngo inkubisi y'... irayakubita ikayitarukirizako. Itegeko ryisunzwe mu gutora komite nshingwabikorwa ngo ni iryo mu 1982 hari umugambwe umwe gusa, ngo ntiryokoreshwa hari imigambwe myinshi. Ni kuki se Uprona utategenije ingene ryohinduka mu gihe hoba imigambwe myinshi canke ngo irihindure imbere yuko inamashingamateka itorwa ku wa 29 Ruheshi 1993 ? Uprona rero ikozweho n'ububegito n'ubwibone bwayo aha wa mugani ngo nzi gufora avuna ibano.

Tugarutse ku mutekano ugeramiwe, twakwibaza vyinshi ariko ahanini twibutse iryo perezida wa Uprona Mayugi Nicolas yavuze ku wa 02/07/1993, ngo Uprona ugiye gushinga mu makomini yose y'uburundi ibiro byo kurwanira abatsinzwe mu matora. Ntagukekeranya, abo bose bariko baradurumbanya umutekano w'abarundi ni abatumwa ba Uprona.

Barundi rero, ntimusamazwe n'iyavugwa n'imvuzi za Uprona zishaka kubahonya zibanje kubateranya na bene wanyu bahurikiye muri Palipehutu, nyabune mutsimbataze umubano mwiza, mwiyamirize Uprona, ikinyoma cawo n'abacangero bawo.

**BAZOMPORA Thadée,**
**Rohero I**
**BUJUMBURA.**

# BURUNDI : UBUTEGETSI ABATUTSI BABURIYE I BUJUMBURA NTA HANDI BABUTEZE.

Ku wa gatandatu tariki ya 10 Nyakanga 1993, i Bujumbura nibwo abatutsi b'i Burundi batanze ku mugaragaro igihugu bari baribye abahutu. Abatutsi bari bahagarariwe na Buyoya bemeye ku mugaragaro amahame ya demokarasi batanga utwa bandi. U Burundi bujya mu maboko y'abahutu, muri uwo muhango bari bahagarariwe n'uwo bitoreye, Melchior NDADAYE.

Abatutsi biboneye ko demokarasi ari demokarasi. Ku isi yose ni imwe. Icyo rubanda nyamwinshi yemeje ntigihinduka niyo wakoresha imbunda. Buyoya n'abatutsi bene wabo bakomeje kwibeshya ko abahutu batazapfa bageze ku butegetsi. Nti bakamenye ko iyo umuntu yihereyeye mu kazu k'itora avuga ikimuri ku mutima, agatora uwo ashatse.

Ngira ngo abatutsi b'i Burundi nabo barabyiboneye, haba mu matora ya perezida wa repubulika ndetse no mu matora y'abadepite. Ubutegetsi abatutsi baburiye mu Burundi, mu ndiri yabo, nta handi babuteze. Yego muri Uganda, abahima n'inyenzi z'abatutsi bayobowe na Museveni barica bagakiza, ariko ni iby'igihe gito. Museveni yanze akunze azagera aho yemera andi mashyaka, amatora abe, abanya Uganda basubirane igihugu cyabo.

Mu Rwanda inyenzi zirakibeshya ko zishobora gufata igihugu ku ngufu. Nyamara uretse urusaku rw'imbunda, habaye amatora (kandi azaba), inyenzi n'abatutsi bene wabo ntibabona n'umukonseye wo kubahagararira.

Ubwo u Burundi bubohotse kandi ari bwo bwari indiri y'abatutsi turizera ko mu gihe cya vuba, aka karere kacu kaba gacitsemo ingoma ntutsi.

**Ndadayeaciyeagahigo...**

Uretse no kuba umuhutu wa mbere uyoboye u Burundi, Melchior Ndadaye akomeje gutangaza abantu. Ni ubwa mbere mu mateka y'Afurika hajyaho ministiri w'intebe w'umugore. Kandi bizwi ko abagore bakunze gusuzugurwa cyane cyane muri aka karere kacu. Abanyarwanda sibo bavuga ko nta nama y'umugore ! Ndadaye rero siko we abibona. Yashyizeho umugore ngo ayobore Guverinoma ye. Yitwa Sylvie KINIGI, akaba amututsikazi.

Abakurikiranira hafi politiki yo mu Burundi bemeza ko uwo mugore urebye ari "agakingirizo" nk'uko Buyoya nawe yari yarafashe abahutu akarunda muri Guverinoma ariko nta jambo bafite mu byemezo byarebaga igihugu. Ba Adrien SIBOMANA, Fraçois NGEZE, Nicolas MAYUGI n'abandi ntibabujije abahutu bene wabo gupfa bishwe n'abatutsi. Sylvie KINIGI nawe rero ntazabuza NDADAYE guhindura u Burundi igihugu gishya. Kandi azabikora, kugeza mu gisirikari kugeza ubu cyari indiri, indiri, akarima k'abatutsi. Ababonye Ndadaye mu irahira rye, babonye uko uwo mugabo akomeje, atazava ku izima. Buyoya mu isezera rye yabeshye bwa nyuma amahanga ko asize igihugu kizima. Ngo imihanda yarubatswe, amashuri, abakozi baracyahembwa kandi baracyahemberwa igihe ...

Ndadayeyahise abeshyuza icyo kinyoma Amenyesha amahanga ko imyaka 31 ishize, u Burundi bwaranzwe n'ingoma z'igitugu, z'ubwicanyi, zitubahiriza ikiremwa muntu... Ibyo rero bigomba guhinduka. Kugirango Ndadaye yereke Buyoya ko adakina yafashe icyemezo cyo gufungura abafunzwe bose mbere y' itariki ya 1 kamena 1993, ari abazira ibya politiki cyangwa se ibindi byaha.

**Imana nayo yumva ijwi rya benshi.**

Hari abantu cyane cyane abanyamahanga bafashe Buyoya ho umugabo w'intanga rugero muri demokarasi. Abenshi bageze aho kumugereranya na Colonel Amadou TOUMAI TOURE wo muri Mali wahereje ku meza abasiviri ubutegetsi kandi muzi ukuntu buryohera bamwe.

Nyamara ni ukwibeshya. Buyoya ntacyo atakoze ngo agume ku butegetsi. Nawe si we, ni amahanga na Kangura byamwokeje igitutu ava ku izima. Buyoya yabanje kwanga ishyirwaho ry'amashyaka menshi. Ngo amashyaka niyo azana amacakubiri, imyiryane n'ibindi bibi byose. Amashyaka ayemera atemeye ari nabwo ahereye aho yanga ishyaka rya rubanda nyamwinshi y'abarundi, Palipehutu, ngo ni ishyaka rishingiye ku moko.
Ntibyahagarariye aho kuko yakomeje no gutoteza abayobozi bakuru b'iryo shyaka. Yivugana Perezida waryo, Gahutu Remy, abandi abamarira muri gereza.

Umuntu aragutoteza yagera aho akakumara ubwoba. Abahutu bigiye Buyoya umutwe bibumbira muri Frodebu, ikibazo bagikemura muri demokarasi. Uwavuze ko ijwi rya rubanda ari ryo jwi ry'Imana ntiyibeshye. Si njye wahera hahera Buyoya n'abatutsi, n'ingoma zabo.

**KANGURA.**



*Nababwiye ko ndi ikinani cyananiye abagome n'abagambanyi mubitekerezaho cyane. None dore abagambanyi nka Nsengiyaremye, Ngurinzira, Ndengejeho barahise. Abagome nabo iminsi yabo irabaze.*